ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

3. Integratsiyalashgan topshiriqlar

Fanlararo integratsiyaga asoslangan topshiriqlar o‘quvchilarni turli fanlar bo‘yicha o‘zaro bog‘liq ma’lumotlarni mustaqil topishga undaydi. Masalan, matematika va ona tilini bog‘lash orqali o‘quvchilarga arifmetik masalalarni ifodalashga doir matnlar tuzdirish yoki tarixiy hodisalar haqida qisqa hikoyalar yozdirish mumkin. Bunday topshiriqlar nafaqat nutqiy faoliyatni rivojlantiradi, balki o‘quvchilarni turli fanlarni bir-biriga bog‘lab fikrlashga o‘rgatadi.

4. Tahliliy va tadqiqot yondashuvi

O‘quvchilarga turli fanlar bo‘yicha tahliliy ishlar topshirish ularning mavzuni chuqur o‘zlashtirishlariga yordam beradi. Masalan, tarix yoki geografiya fanlarida olingan ma’lumotlar asosida tahliliy insho yoki tadqiqot maqolalari yozish o‘quvchilarning ilmiy nutq va ifoda qilish qobiliyatlarini oshiradi. Bu metodika o‘quvchilarni mustaqil izlanish va fikrlarini ravon bayon qilish ko‘nikmasini shakllantiradi.

5. Fanlararo musobaqalar va tadbirlar

Fanlararo musobaqalar va tadbirlar tashkil qilish o‘quvchilarga o‘z bilimlarini sinovdan o‘tkazish imkonini beradi. Masalan, ilmiy viktorinalar, insho tanlovlari yoki mavzu bo‘yicha nutq so‘zlash tanlovlari o‘quvchilarning ijodiy fikrlash qobiliyatini rivojlantiradi. Bu usul orqali o‘quvchilar nafaqat ona tili bo‘yicha, balki boshqa fanlarga oid bilimlarini ham kengaytirishlari va ularni og‘zaki yoki yozma tarzda taqdim etish ko‘nikmalarini rivojlantirishlari mumkin.

Ona tilini fanlararo yondashuv asosida o‘qitish jarayonida o‘quvchilarning nutqiy faoliyatini rivojlantirish uchun qo‘llaniladigan usullar juda xilma-xildir. Bu metodika o‘quvchilarni turli fanlararo bog‘lanishlarni aniqlashga o‘rgatadi va ularning o‘z fikrlarini to‘g‘ri, mazmunli va aniq ifodalash ko‘nikmalarini rivojlantiradi. Shuningdek, bu yondashuv o‘quvchilarning ijodiy, mantiqiy va ilmiy fikrlash qobiliyatlarini oshirishda muhim ahamiyat kasb etadi.

Ona tilini fanlararo yondashuv orqali o‘qitish o‘quvchilarning nutqiy faoliyatini rivojlantirishga katta hissa qo‘shadi. Bunday metodika o‘quvchilarni nafaqat ona tilini mukammal o‘rganishga, balki boshqa fanlar bilan bog‘liq bilimlarni ham kengaytirishga imkon beradi. Shu bilan birga, o‘quvchilarning ijodiy, tahliliy va muloqot qobiliyatlari ham rivojlanadi, bu esa ularni kelajakda muvaffaqiyatli shaxslar bo‘lib shakllanishiga yordam beradi.

[Nutqiy xatolarga noto'g'ri (noo'rin) tanlangan so'zlar, noto'g'ri tuzilgan gaplar, morfologik shakllarni noto'g'ri ishlatish kiradi. Boshlang'ich sinflarda bunday xatolar ustida ishlash ancha qiyin, chunki ularni to'g'rilash va oldini olish uchun ona tili dasturida berilgan qisqa nazariy ma'lumot etarli emas]3 Bolalar nutqini takomillashtirish ustida rejali, muntazam ish olib borish uchun asosiy nutqiy xatolar turini bilish zarur. Bunday nutqiy xatolarni o'rganish, shuningdek, ularning kelib chiqish sabablarini tekshirish xatolarni to'g'rilash va oldini olish uchun zamin hozirlaydi. Nutqiy xatolar uch turga ajratiladi: lug'aviy-uslubiy, morfologik-uslubiy, sintaktik- uslubiy. Boshlang'ich sinf o`quvchilari nutqida lug'aviy-uslubiy xatolar ko'proq uchraydi. Bunday xatolarga quyidagilar kiradi:

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

1. Bir so'zni qayta-qayta ishlatish. Bunday xatoning kelib chiqishiga sabab, birinchidan, o'quvchi so'zni ishlatishga kam e'tibor beradi va faol lug'atidagi so'zdan takroriy foydalanadi; ikkinchidan, o'quvchining so'z boyligi kam, sinonimlarni bilmaydi, takrorlanadigan so'zlar o'rniga olmoshlardan foydalana olmaydi. Agar o'qituvchi bir so'zni qayta-qayta ishlatmaslik uchun uning ma'nodoshlaridan yoki shu so'z o'rniga olmoshlardan foydalanish kerakligini yaxshi tushuntirsa, kichik yoshdagi o'quvchi matnni e'tibor bilan o'qib, takrorlarini nisbatan tez tuzata oladi.

2. So'zning ma'nosini yoki ma'no qirrasini tushunmaslik natijasida uni aniq ma'nosida ishlata olmaslik. Bunday xato bolaning nutqi yaxshi rivojlanmaganligi, so'z boyligining kamligi sababli yuzaga keladi.

3. Shevaga xos so'zlardan foydalanish. O'quvchilar bunday so'zlarni otaonalarining nutqi va nutqiy sharoit ta'sirida qo'llaydilar. Ularda adabiy tilda qo'llanadigan tushunchalarni shakllantirish asosida shevaga xos so'zlarni ishlatmaslik ko'nikmasi hosil qilinadi.

## ADABIYOTLAR RO‘YXATI | СПИСОК ЛИТЕРАТУРЫ | REFERENCES

1. Yo`ldosheva D.N. Ona tili ta’limi maqsadining tadrijiy taraqqiyoti. – Toshkent: O`zbekiston Milliy ensiklopediyasi, 2013. – 168 b.
2. G`ulomov A., Qodirov M. Ona tili o`qitish metodikasi. – T., O`qituvchi, 2001. – 221 b. Aminova S. Ona tili darslarida noan`anaviy usullar // Til va adabiyot ta`limi. – Toshkent, 1995. – № 1. – B. 17-18.
3. Xalilova Ruxsora Raupovna Ona tili o‘qitish metodikasi -o‘quv qo‘llanma .Buxoro – 2022 "Fan va ta`lim" nashriyoti

## MUALLIF HAQIDA MA’LUMOT [ИНФОРМАЦИЯ ОБ АВТОРЕ] [AUTHORS INFO]

✉**Daminova Dilbar Melimurod qizi**, o`qituvchi, [**Даминова Дилбар Мелимурод кизи**, преподаватель], [**Dilbar M. Daminova**, teacher]; manzil: O‘zbekiston,Termiz shahar, Islom Karimov ko`chasi, 288b-uy [адрес: Узбекистан, ул. улица Ислама Каримова, 288б, город Термез], [address: Uzbekistan, Islam Karimov street, 288b, Termiz city].

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

Original paper

# DUNYONING NUFUZLI OLIY TA'LIM MUASSASALARIDA BO'LAJAK O'QITUVCHILARDA KASBIY MADANIYATNI SHAKILLANTIRISH TIZIMINING TAHLILI




© Sh.T. Ibragimova[1]✉
[1]Buxoro davlat pedagogika instituti, Buxoro, O'zbekiston

**KIRISH**: dunyodagi nufuzli oliy ta'lim muassasalari, o'qituvchilarni tayyorlash jarayonida kasbiy madaniyatni shakllantirishga alohida e'tibor qaratmoqda. Kasbiy madaniyat, o'qituvchining professional faoliyatini samarali amalga oshirishida muhim omil hisoblanadi. Ushbu maqolada, bo'lajak o'qituvchilarda kasbiy madaniyatni shakllantirish tizimi tahlil qilinadi. Buning uchun, xalqaro tajribalar va zamonaviy pedagogik yondashuvlar asosida, oliy ta'lim muassasalarida kasbiy madaniyatni rivojlantirishning samarali usullari ko'rib chiqiladi.

**MAQSAD**: ushbu maqolaning maqsadi, dunyoning nufuzli oliy ta'lim muassasalarida bo'ladigan o'qituvchilarda kasbiy madaniyatni shakllantirish tizimini tahlil qilish va uning ta'lim jarayonidagi ahamiyatini ko'rsatishdir.

**MATERIALLAR VA METODLAR:** ushbu tadqiqotda kasbiy madaniyatni shakllantirish tizimini tahlil qilish uchun bir qator materiallar va metodlardan foydalanildi. Oliy ta'lim muassasalarida kasbiy madaniyatni rivojlantirish bo'yicha mavjud ilmiy tadqiqotlar va maqolalar tahlil qilindi.Tajribali o'qituvchilar bilan intervyular o'tkazilib, kasbiy madaniyatni shakllantirish jarayonidagi muammolar va yechimlar muhokama qilindi. Oliy ta'lim muassasalarida o'tkazilgan kasbiy madaniyatni rivojlantirishga qaratilgan treninglar va seminarlar tahlil qilindi.

**MUHOKAMA VA NATIJALAR**: tadqiqot natijalari shuni ko'rsatadiki, kasbiy madaniyatni shakllantirish tizimi oliy ta'lim muassasalarida o'qituvchilarning professional faoliyatini samarali ravishda rivojlantirishda muhim ahamiyatga ega. O'qituvchilarning kasbiy madaniyatini oshirish uchun zamonaviy pedagogik metodlar va innovatsion yondashuvlar qo'llanilishi zarur.

Shuningdek, o'qituvchilar va talabalar orasida o'zaro hamkorlik va fikr almashish jarayonlarini kuchaytirish, kasbiy madaniyatni shakllantirishda muhim rol o'ynaydi. Tadqiqot davomida aniqlangan muammolar, masalan, o'qituvchilarning kasbiy madaniyatni rivojlantirishdagi kamchiliklari va talabalarning bu jarayondagi ishtirokini oshirish zarurligi, kelajakda yanada chuqurroq tadqiqotlar o'tkazish uchun asos bo'ladi.

Natijalar:

1. Oliy ta'lim muassasalarida kasbiy madaniyatni shakllantirish tizimi mavjud bo'lib, lekin uning samaradorligi har xil darajada.

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

2. O‘qituvchilarning kasbiy madaniyatini rivojlantirishda innovatsion metodlar va zamonaviy pedagogik yondashuvlar muhim ahamiyatga ega.

3. Talabalar bilan o‘zaro hamkorlikni kuchaytirish orqali kasbiy madaniyatni shakllantirish jarayoni yaxshilanadi.

4. Kelgusida kasbiy madaniyatni shakllantirish tizimini takomillashtirish uchun yangi tadqiqotlar o‘tkazish zarur.

**XULOSA:** ushbu tadqiqotda dunyoning nufuzli oliy ta’lim muassasalarida bo‘ladigan o‘qituvchilarda kasbiy madaniyatni shakllantirish tizimi tahlil qilindi. Natijalar shuni ko‘rsatdiki, kasbiy madaniyat o‘qituvchilarning professional faoliyatini samarali ravishda rivojlantirishda muhim ahamiyatga ega. O‘qituvchilarning kasbiy madaniyatini oshirish uchun zamonaviy pedagogik yondashuvlar va innovatsion metodlar qo‘llanilishi zarur.

Shu bilan birgalikda, o‘qituvchilar va talabalar o‘rtasidagi hamkorlikni kuchaytirish, kasbiy madaniyatni shakllantirish jarayonini yanada samarali qiladi. Kelajakda, kasbiy madaniyatni shakllantirish tizimini takomillashtirish va yanada chuqurroq tadqiqotlar o‘tkazish zarurligi ta’kidlandi. Ushbu natijalar, oliy ta’lim muassasalarida o‘qituvchilarning professional tayyorgarligini yaxshilashga xizmat qiladi.

**Kalit so‘zlar:** kasbiy madaniyat, pedagogik yondashuvlar, ijtimoiy mas'uliyat, innovatsion usullar, mentorlik tizimi, madaniy diversifikatsiya, interdisiplinar yondashuv, kross-distsiplinar yondashuv.

**Iqtibos uchun:** Ibragimova Sh.T. Dunyoning nufuzli oliy ta’lim muassasalarida bo‘lajak o‘qituvchilarda kasbiy madaniyatni shakillantirish tizimining tahlili. // Inter education & global study. 2025. №1 B.75-87.

## АНАЛИЗ СИСТЕМЫ ФОРМИРОВАНИЯ ПРОФЕССИОНАЛЬНОЙ КУЛЬТУРЫ У БУДУЩИХ УЧИТЕЛЕЙ В УНИВЕРСИТЕТАХ С МИРОВОЙ РЕПУТАЦИЕЙ

© Ш.Т.Ибрагимова[1]✉
[1]Бухарский государственный педагогический институт, Бухара, Узбекистан

**ВВЕДЕНИЕ**: в престижных высших учебных заведениях мира особое внимание уделяется формированию профессиональной культуры у будущих учителей. Профессиональная культура является важным фактором для успешного выполнения профессиональной деятельности преподавателем. В данной статье будет проведен анализ системы формирования профессиональной культуры у будущих учителей. Для этого будут рассмотрены международные практики и современные педагогические подходы, направленные на эффективное развитие профессиональной культуры в высших учебных заведениях.

**ЦЕЛЬ**: цель данной статьи заключается в анализе системы формирования профессиональной культуры у преподавателей в престижных высших учебных заведениях мира и демонстрации её значимости в образовательном процессе.

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

**МАТЕРИАЛЫ И МЕТОДЫ**: в данном исследовании для анализа системы формирования профессиональной культуры использовались различные материалы и методы. Проведен анализ существующих научных исследований и статей по развитию профессиональной культуры в высших учебных заведениях. Проведены интервью с опытными преподавателями для обсуждения проблем и решений в процессе формирования профессиональной культуры. Проанализированы тренинги и семинары, направленные на развитие профессиональной культуры в высших учебных заведениях.

**ОБСУЖДЕНИЕ И РЕЗУЛЬТАТЫ**: результаты исследования показывают, что система формирования профессиональной культуры имеет важное значение для эффективного развития профессиональной деятельности преподавателей в высших учебных заведениях. Для повышения профессиональной культуры преподавателей необходимо применять современные педагогические методы и инновационные подходы.

Также важно усилить процессы сотрудничества и обмена мнениями между преподавателями и студентами, так как это играет ключевую роль в формировании профессиональной культуры. Проблемы, выявленные в ходе исследования, такие как недостатки в развитии профессиональной культуры у преподавателей и необходимость повышения участия студентов в этом процессе, станут основой для дальнейших более глубоких исследований.

Результаты:

1.Система формирования профессиональной культуры в высших учебных заведениях существует, но ее эффективность варьируется.

2.Инновационные методы и современные педагогические подходы имеют важное значение для развития профессиональной культуры преподавателей.

3.Укрепление взаимодействия со студентами улучшает процесс формирования профессиональной культуры.

4.В будущем необходимо провести новые исследования для совершенствования системы формирования профессиональной культуры.

**ЗАКЛЮЧЕНИЕ**: в данном исследовании была проанализирована система формирования профессиональной культуры у будущих преподавателей в престижных высших учебных заведениях мира. Результаты показывают, что профессиональная культура играет важную роль в эффективном развитии профессиональной деятельности преподавателей. Для повышения профессиональной культуры необходимо применять современные педагогические подходы и инновационные методы.

Также подчеркивается важность укрепления сотрудничества между преподавателями и студентами, что делает процесс формирования профессиональной культуры более эффективным. В будущем необходимо совершенствовать систему формирования профессиональной культуры и проводить более глубокие исследования. Полученные результаты могут

способствовать улучшению профессиональной подготовки преподавателей в высших учебных заведениях.

**Ключевые слова**: профессиональная культура, педагогические подходы, социальная ответственность, инновационные методы, система менторства, культурная диверсификация, интердисциплинарный подход, кросс-дисциплинарный подход.

**Для цитирования:** Ибрагимова Ш.Т. Анализ системы формирования профессиональной культуры у будущих учителей в университетах с мировой репутацией. // Inter education & global study. 2025. №1. С. 75-87.

## ANALYSIS OF THE SYSTEM FOR FORMING PROFESSIONAL CULTURE AMONG FUTURE TEACHERS IN PRESTIGIOUS HIGHER EDUCATIONAL INSTITUTIONS OF THE WORLD

© Shakhnoza T. Ibragimova[1]✉
[1]Bukhara State Pedagogical Institute, Bukhara, Uzbekistan

Annotation

**INTRODUCTION**: in prestigious higher education institutions around the world, special attention is given to the formation of professional culture among future teachers. Professional culture is a crucial factor for the effective execution of a teacher's professional duties. This article aims to analyze the system of cultivating professional culture in future educators. To achieve this, international practices and contemporary pedagogical approaches will be examined, focusing on effective methods for developing professional culture within higher education institutions.

**AIM:** the aim of this article is to analyze the system of professional culture formation among educators in prestigious higher education institutions worldwide and to demonstrate its significance in the educational process.

**MATERIALS AND METHODS**: in this study, a variety of materials and methods were utilized to analyze the system of cultivating professional culture. An analysis of existing scientific research and articles on the development of professional culture in higher education institutions was conducted. Interviews with experienced educators were conducted to discuss the challenges and solutions in the process of forming professional culture. An analysis of training sessions and seminars aimed at developing professional culture in higher education institutions was performed.

**DISCUSSION AND RESULTS**: the results of the study indicate that the system for cultivating professional culture plays a crucial role in the effective development of educators' professional activities in higher education institutions. It is essential to employ modern pedagogical methods and innovative approaches to enhance the professional culture of educators.

Furthermore, strengthening collaboration and exchange of ideas between educators and students significantly contributes to the formation of professional culture.

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

The issues identified during the research, such as the shortcomings in developing professional culture among educators and the need to increase student participation in this process, will serve as a foundation for further in-depth studies.

Results:

1. There is a system for the formation of professional culture in higher education institutions, but its effectiveness varies at different levels.
2. Innovative methods and modern pedagogical approaches play a significant role in the development of teachers' professional culture.
3. Strengthening cooperation with students improves the process of forming professional culture.
4. In the future, it is necessary to conduct new research to enhance the system of professional culture formation.

**CONCLUSION.** this study analyzed the system for cultivating professional culture among future educators in prestigious higher education institutions worldwide. The results indicate that professional culture is crucial for the effective development of educators' professional activities. It is essential to employ modern pedagogical approaches and innovative methods to enhance professional culture.

Additionally, the importance of strengthening collaboration between educators and students is emphasized, as it makes the process of cultivating professional culture more effective. In the future, it is necessary to refine the system for cultivating professional culture and conduct more in-depth research. The findings of this study can contribute to improving the professional training of educators in higher education institutions.

**Key words**: professional culture, pedagogical approaches, social responsibility, innovative methods, mentoring system, cultural diversification, interdisciplinary approach, cross-disciplinary approach.

**For citation:** Shakhnoza T. Ibragimova. (2025) ‘Analysis of the system for forming professional culture among future teachers in prestigious higher educational institutions of the world’, Inter education & global study, (1), pp. 75-87. (In Uzbek).

**O**liy ta’lim muassasalari zamonaviy jamiyatda muhim rol o‘ynaydi, chunki ular nafaqat bilim berish, balki kelajak avlodni tarbiyalash va ularning kasbiy madaniyatini shakllantirishda ham faol ishtirok etadilar. O‘qituvchilar — bu ta’lim jarayonining asosiy ishtirokchilari bo‘lib, ularning kasbiy madaniyati ta’lim sifatini belgilovchi muhim omil hisoblanadi. Davlatimiz rahbari O‘qituvchi va murabbiylar kuni munosabati bilan soha vakillariga yo‘llagan tabrik nutqida ta’kidlaganidek, taraqqiyotning tamal toshi ham, mamlakatni qudratli, millatni buyuk qiladigan kuch ham ilm-fan, ta’lim va tarbiyadir. Shuning uchun ham, O‘zbekistonda ta’lim tizimini kompleks rivojlantirish, malakali kadrlar tayyorlash maqsadlariga katta kuch va mablag‘lar yo‘naltirilmoqda. Maktabgacha ta’lim, maktab va oliy ta’lim tizimlari, ilmiy-tadqiqot muassasalari faoliyatida sifat o‘zgarishlari ro‘y bermoqda.

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

Kasbiy madaniyat, oʻz navbatida, oʻqituvchilarning ijtimoiy mas'uliyatini, pedagogik yondashuvlarini va ta’lim jarayonida qoʻllaniladigan innovatsion usullarni oʻz ichiga oladi. Oʻzbekistonda soʻnggi yillarda qilinayotgan bu boradagi ishlar, erishilgan yutuqlar albatta tahsinga loyiq, lekin bu hali millatimiz oldiga qoʻygan ulkan maqsad va vazifalarni mukammal koʻrinishi emas. Oʻzbekiston ta’lim tizimini rivojlantirish, reformatsion jarayonlar kechishi davomida jahonning yetakchi ta’lim tizimlari haqida bilish va ularning tajribasiga tayanib oʻzimizning milliy ta’lim tizimini shakllantirish dolzarb masala deb oʻylayman. Bu borada muhtaram Prezidentimiz Sh.M.Mirziyoyevning: “Yoshlarimiz dunyoqarashida innovatsiya muhitini yaratish eng muhim vazifamizdir. Innovatsiya boʻlmas ekan, hech bir sohada raqobat, rivojlanish, boʻlmaydi. Har bir sohadagi oʻzgarishlarni yoshlarimizga keng taroʻib qilmasak, ularlarda koʻnikma paydo qilmasak, bugungi davr shiddati, fan-texnikaning mislsiz yutuqlari bilan hamqadam boʻlolmaymiz”[1] – degan fikrlari mavzuning nechooʻlik dolzarbligini asoslaydi.

Dunyoning nufuzli oliy ta’lim muassasalari oʻqituvchilarni tayyorlash jarayonida kasbiy madaniyatni shakllantirishga alohida e’tibor qaratmoqda. Ushbu maqolada turli mamlakatlardagi oliy ta’lim tizimlarining tajribalari va muvaffaqiyatli innovatsion yondashuvlari tahlil qilinadi. Shuningdek, boʻlajak oʻqituvchilarni tayyorlashda kasbiy madaniyatni rivojlantirishning ahamiyati va uning ta’lim jarayoniga ta’siri koʻrib chiqiladi.

Maqolaning maqsadi — boʻlajak oʻqituvchilarni tayyorlashda kasbiy madaniyatni shakllantirish tizimini chuqur tahlil qilish va bu jarayonda zamonaviy pedagogik yondashuvlar va innovatsion metodlarning rolini aniqlashdir. Ushbu tadqiqot natijalari ta’lim sohasidagi amaliyotchilar va tadqiqotchilar uchun foydali boʻlishi, shuningdek, kelajakdagi oʻqituvchilarni tayyorlash jarayonini takomillashtirishga yordam berishi kutilmoqda.

Yevropaning nufuzli oliy ta’lim muassasalari boʻlajak oʻqituvchilar kasbiyni tayyorlashda bir qator samarali usullardan foydalanadilar. Amaliyot, mentorlik tizimi, tadqiqot faoliyati, kasbiy rivojlanish dasturlari va innovatsion texnologiyalar kabi yondashuvlar oʻqituvchilarning kasbiy madaniyatini shakllantirishda muhim rol oʻynaydi. Har bir universitet oʻziga xos yondashuv va metodlarni qoʻllab, talabalarning muvaffaqiyatli oʻqituvchi boʻlishlariga koʻmaklashadi. Quyida ba’zi mashhur universitetlar va ularning oʻqituvchilarni tayyorlashda qoʻllaniladigan usullari haqida ma’lumot beramiz:

1. Oksford Universiteti (Buyuk Britaniya)

• Amaliyot va stajirovkalar: Oksfordda oʻqituvchilarni tayyorlash dasturlari doirasida talabalar amaliyot oʻtash imkoniyatiga ega. Bu jarayon davomida talabalar real sinf muhitida tajriba orttiradilar.

Bu borada taniqli pedagog John Deveyning ham oʻoyalari mavjud boʻlib, u tajribaviy oʻqitish va oʻquv jarayonida talabalarning faol ishtirokini ta’kidlagan[2]. Devey oʻqituvchilarni tayyorlashda kasbiy madaniyatni rivojlantirish zarurligini belgilab, oʻqituvchilarni ijtimoiy mas'uliyat va etik qadriyatlar bilan tanishtirish muhimligini koʻrsatgan. U yana pedagogikada tajriba va amaliyotning ahamiyatini ta’kidlagan. Uning fikrlariga koʻra, oʻqituvchilar oʻz kasbiy madaniyatlarini shakllantirish uchun talabalarning ehtiyojlarini va qiziqishlarini hisobga olishlari lozim.

• Pedagogik metodologiyalar: Oksfordda oʻqituvchilar pedagogik metodologiyalarni chuqur oʻrganadilar, bu ularga taʼlim jarayonida samarali yondashuvlarni qoʻllashga yordam beradi.

2. Kembrij Universiteti (Buyuk Britaniya)

• Mentorlik tizimi: Kembrijda yangi oʻqituvchilar tajribali mentorlar bilan ishlashadi. Mentorlar oʻz bilim va tajribalarini baham koʻrish orqali yosh oʻqituvchilarning kasbiy rivojlanishiga yordam beradilar.

• Tadqiqot faoliyati: Kembrij universiteti talabalarni ilmiy tadqiqotlarga jalb qiladi, bu esa ularning tanqidiy fikrlash qobiliyatlarini rivojlantiradi. Braziliyalik pedagog va yozuvchi, Paulo Freire ham pedagogik tajribani murosasizlikdan ozod qilish jarayoni sifatida koʻrgan. U oʻqituvchilarni tanqidiy fikrlash va oʻz madaniyatini shakllantirishga chaqirgan[3].

3. Freyburg Universiteti (Germaniya)

• Kasbiy rivojlanish dasturlari: Freyburg universiteti oʻqituvchilarning kasbiy rivojlanishi uchun turli seminarlar va treninglar oʻtkazadi. Bu tadbirlar yangi pedagogik yondoshuvlar va metodlarni oʻrganishga imkon beradi.

• Xalqaro hamkorlik: Freyburg universiteti xalqaro taʼlim tizimlari bilan hamkorlik qilib, talabalarni global taʼlim standartlari bilan tanishtiradi.

4. Erasmus Universiteti (Gollandiya)

• Talabalar fikrini inobatga olish: Erasmus universitetida talabalar fikrlarini tinglash va ularni taʼlim jarayonlariga jalb qilish muhim ahamiyatga ega. Bu oʻqituvchilarning ijtimoiy mas'uliyatini oshiradi. Maʼluumki, Lev Vygotsky pedagogikada oʻzining sotsial-konstruktivist yondashuvi bilan tanilgan. Uning taʼkidlashicha, oʻqituvchi va talaba orasidagi ijtimoiy munosabatlar kasbiy madaniyatning shakllanishiga katta taʼsir koʻrsatadi.

• Interaktiv taʼlim usullari: Universitet interaktiv taʼlim usullarini qoʻllaydi, bu esa talabalar oʻrtasida faol munosabatlarni rivojlantirishga yordam beradi.

5. Zürih Texnika Universiteti (Shveysariya)

• Innovatsion taʼlim texnologiyalari: Zürih universiteti taʼlim jarayonida zamonaviy texnologiyalarni qoʻllaydi. Talabalar onlayn platformalarda oʻqitish, virtual sinflar va boshqa innovatsion yondashuvlardan foydalanadilar.

• Koʻp madaniyatli muhit: Universitet koʻp madaniyatli muhitda taʼlim beradi, bu esa talabalarni global jihatdan fikrlashga undaydi.

Dunyo reytinglarida tutgan oʻrni hamda sifatli taʼlim tizimi orqali Amerika Qoʻshma Shatatlarida joylashgan oliy taʼlim muassasalarida ham oʻqituvchilar kasbiy madaniyatini oshirishga alohida eʼtibor beriladi. Amerikadagi nufuzli oliy taʼlim muassasalari boʻlajak oʻqituvchilarni kasbiy tayyorlashda turli xil innovatsion usullar va yondashuvlardan foydalanadilar. Amaliy tajriba, interaktiv taʼlim, pedagogik tadqiqotlar va zamonaviy texnologiyalar kabi yondashuvlar oʻqituvchilarning kasbiy madaniyatini shakllantirishda muhim ahamiyatga ega. Ayniqsa quyidagi oliy taʼlim muassasalarida qoʻllaniladigan pedagogic yondashuvlar muhimdir:

1. Gavay universiteti (University of Hawaii)

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

• Amaliy tajriba: Gavay universiteti o‘qituvchilarni tayyorlash dasturlarida amaliy tajribaga katta e’tibor beradi. Talabalar o‘z bilimlarini sinfda qo‘llash imkoniyatiga ega bo‘lishadi.

Linda Darling-Hammond o‘qituvchilarni tayyorlash tizimlarini tahlil qilib, malakali o‘qituvchilarni tayyorlashda amaliy tajriba va nazariy bilimlarning integratsiyasini ta’kidlaydi[4]. Uning ishlari kasbiy madaniyatni shakllantirishda sifatli o‘qitishning ahamiyatini ko‘rsatadi.

• Madaniy diversifikatsiya: Universitet mahalliy madaniyat va an'analarni o‘rganishga qaratilgan dasturlarni taklif etadi, bu esa talabalarni madaniy jihatdan sezgir va ijtimoiy mas'uliyatli o‘qituvchi bo‘lishga tayyorlaydi. Psixolog Albert Bandura o‘zining ijtimoiy o‘rganish nazariyasi orqali o‘qituvchilarning o‘z kasbiy madaniyatlarini qanday qilib rivojlantirishi mumkinligini ko‘rsatgan. U o‘z xulq-atvorini kuzatish orqali o‘rganish jarayonini ta’kidlagan.

2. Kolumbiya universiteti (Columbia University)

• Pedagogik tadqiqotlar: Kolumbiya universiteti pedagogik tadqiqotlar va innovatsion ta’lim metodlarini rivojlantirishga katta e’tibor beradi. Talabalar o‘z tadqiqotlarini amalga oshirish va yangi yondashuvlarni sinab ko‘rish imkoniyatiga ega.

• Mentorlik dasturlari: Bu yerda ham ko‘plab oliy ta’lim muassasalarida bo‘lgani kabi talabalarga tajribali o‘qituvchilar tomonidan mentorlik qilish orqali kasbiy rivojlanishlariga yordam beriladi.

3. Harvard universiteti (Harvard University)

• Interaktiv ta’lim: Harvard universitetida interaktiv va muammoga asoslangan ta’lim usullari qo‘llaniladi. Bu talabalarni faol ishtirok etishga va tanqidiy fikrlashga undaydi.

• Kross-distsiplinar yondashuv: O‘qituvchilarni tayyorlashda turli fanlararo yondashuvlar qo‘llaniladi, bu esa talabalarni keng qamrovli fikrlashga rao‘batlantiradi.

4. UCLA (Kaliforniya universiteti, Los-Anjeles)

• Ta’lim texnologiyalari: UCLA ta’lim jarayonida zamonaviy texnologiyalarni qo‘llashga katta e’tibor beradi. Talabalar onlayn ta’lim platformalarini va boshqa innovatsion vositalarni o‘rganadilar.

• O‘qituvchilarni tayyorlash dasturlari: Universitetda o‘qituvchilarni tayyorlash uchun maxsus dasturlar mavjud bo‘lib, ular pedagogik ko‘nikmalarni rivojlantirishga qaratilgan.

Viviane Robinson o‘qituvchilarning professional rivojlanishi va ta’lim sifatini oshirish bo‘yicha tadqiqotlar olib borgan[6]. Uning ishlari pedagogik yondashuvlar va kasbiy madaniyat o‘rtasidagi boo‘liqlikni ko‘rsatadi.

5. Yale universiteti (Yale University)

• Kreativ pedagogika: Yale universitetida o‘qituvchilarni tayyorlash jarayonida kreativ pedagogik yondashuvlar qo‘llaniladi. Talabalar ijodiy fikrlash va yangi o‘oyalarni ishlab chiqishga o‘rgatiladi.

• Ijtimoiy adolat: Ta’lim jarayonida ijtimoiy adolat va tenglik masalalari muhim ahamiyatga ega, bu esa talabalarni ijtimoiy mas'uliyatli o‘qituvchi bo‘lishga tayyorlaydi.

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

Olim Paulo Freire ham o‘zining “Ta’lim va Ozodlik” asarida ta’lim jarayonining ijtimoiy kontekstini o‘rganadi[3]. U o‘qituvchilarni tanqidiy fikrlash va ijtimoiy adolat tamoyillariga asoslangan ta’lim berishga chaqiradi, bu esa kasbiy madaniyatni shakllantirishda muhim rol o‘ynaydi. Ko‘rinib turibdiki, Yale Universitetidagi ijtimoiy adolat yondashuvi Freirening o‘oyalariga mos bo‘lib, ta’lim va ijtimoiy tuzilmani birgalikda ko‘rish zarurligini ko‘rsatadi.

Osiyoning nufuzli oliy ta’lim muassasalari ham bo‘lajak o‘qituvchilarni kasbiy tayyorlashda o‘ziga xos yondashuvlari bilan ajralib turadilar. Amaliy tajriba, interdisiplinar yondashuv, zamonaviy texnologiyalar va madaniy diversifikatsiya kabi yondashuvlar o‘qituvchilarning kasbiy madaniyatini shakllantirishda muhim rol o‘ynaydi. Har bir universitet o‘ziga xos metodologiyalarni qo‘llaydi. Masalan:

1. Tokio universiteti (Tokyo University, Yaponiya)

• Amaliy tajriba: Tokio universiteti o‘qituvchilarni tayyorlash dasturlarida amaliy tajribaga katta e’tibor beradi. Talabalar sinfda o‘qitish jarayonini kuzatish va amaliy masho‘ulotlar o‘tkazish imkoniyatiga ega.

• Klassik va zamonaviy pedagogika: Universitet an'anaviy yapon ta’lim uslublari bilan zamonaviy pedagogik yondashuvlarni birlashtiradi, bu esa talabalarni har tomonlama rivojlantirishga yordam beradi.

2. Pekin universiteti (Peking University, Xitoy)

• Interdisiplinar yondashuv: Pekin universiteti turli fanlararo yondashuvlarni qo‘llaydi, bu talabalarni keng fikrlashga va muammolarni hal qilishda innovatsion usullarni qo‘llashga undaydi.

• Tadqiqotga asoslangan ta’lim: Talabalar o‘qitish jarayonida tadqiqot olib borish va yangi o‘oyalarni ishlab chiqishga rao‘batlantiriladi.

3. Seul milliy universiteti (Seoul National University, Janubiy Koreya)

• Zamonaviy texnologiyalarni qo‘llash: Seul milliy universitetida ta’lim jarayonida zamonaviy texnologiyalar va onlayn platformalar keng qo‘llaniladi. Bu talabalar uchun o‘qitish jarayonini yanada qiziqarli va samarali qiladi.

• Mentorlik tizimi: Tajribali o‘qituvchilar tomonidan mentorlik qilish, seminar - treyninglar orqali talabalar o‘z kasbiy ko‘nikmalarini rivojlantirish imkoniyatiga ega bo‘lishadi.

4. Indoneziya universiteti (University of Indonesia)

• Madaniy diversifikatsiya: Indoneziya universiteti o‘zining xilma-xil madaniyatini hisobga olgan holda ta’lim dasturlarini taklif etadi. Bu talabalarni ijtimoiy jihatdan sezgir va madaniyatlararo muloqotga tayyorlaydi.

• Amaliy treninglar: O‘qituvchilarni tayyorlash dasturlari doirasida talabalar amaliy treninglar o‘tkazadilar, bu esa ularning real sinf sharoitida tajriba orttirishlariga yordam beradi.

5. Singapur milliy universiteti (National University of Singapore)

• Innovatsion pedagogika: Singapur milliy universitetida innovatsion ta’lim usullari va pedagogik yondashuvlar qo‘llaniladi. Talabalar o‘z o‘oyalarini ishlab chiqish va amaliyotda sinovdan o‘tkazish imkoniyatiga ega.

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

Michael Fullan ta’lim tizimlaridagi innovatsiyalar va o‘zgarishlarni boshqarish bo‘yicha mutaxassis[6]. U o‘qituvchilarning kasbiy madaniyatini rivojlantirishda yetakchilik va jamoaviy ishning ahamiyatini ta’kidlaydi.

• Ijtimoiy mas'uliyat: Ta’lim jarayonida ijtimoiy mas'uliyat va etika masalalari muhim ahamiyatga ega, bu esa talabalarni mas'uliyatli o‘qituvchi bo‘lishga tayyorlaydi.

Richard Ingersoll o‘qituvchilarni tayyorlash va ularning kasbiy rivojlanishi bo‘yicha tadqiqotlar olib borgan[5]. U o‘qituvchilarning kasbiy madaniyatini shakllantirishda tashkilot va jamiyatning roli haqida yozgan.

Tadqiqotimiz davomida biz tahlil qilgan dunyoning top reytinglariga kirgan oliy ta’lim muassasalarida bo‘lajak o‘qituvchilarning kasbiy madaniyatini shakllantirish tizimi juda murakkab va ko‘p qirrali bo‘lib, bir-biriga boo‘liq bo‘lgan bir nechta omillarni o‘z ichiga olishini o‘rgandik. Tadqiqot davomida olingan ma’lumotlar shuni ko‘rsatdiki, nufuzli oliy ta’lim muassasalarida kasbiy madaniyatni shakllantirish uchun quyidagi asosiy omillar muhim ahamiyatga ega:

- Nazariy bilimlar va amaliy ko‘nikmalarni birlashtirish: Eng yaxshi dasturlar nazariy ma’lumotlarni, pedagogik texnologiyalarni va amaliy tajribani birlashtiradi. Talabalar nazariyani o‘rganish bilan birga, maktablarda, ta’lim muassasalarida amaliyot o‘tashadi, o‘qituvchilar bilan birgalikda ishlashadi va o‘z tajribalarini muhokama qilishadi.
- Mentorlik va qo‘llab-quvvatlash: Ko‘plab muassasalar o‘qituvchilar tayyorlash dasturiga mentorlik tizimini kiritishgan. Tajribali o‘qituvchilar va murabbiylar talabalarga maslahat berishadi, ularning rivojlanishiga yordam berishadi va kasbiy yo‘nalishlarini aniqlashda qo‘llab-quvvatlashadi.
- O‘z-o‘zini baholash va refleksiya: Bo‘lajak o‘qituvchilarning o‘z faoliyatini tahlil qilish, o‘z xatolaridan xulosa chiqarish va o‘z uslublarini takomillashtirish ko‘nikmalari muhim ahamiyatga ega. Buning uchun turli xil vositalar, masalan, jurnal yuritish, portfel yaratish, o‘zaro baholash va boshqalar qo‘llaniladi.
- Innovatsion pedagogik texnologiyalar: Top reytinglardagi muassasalar zamonaviy pedagogik texnologiyalardan, jumladan, interaktiv o‘qitish uslublari, onlayn ta’lim vositalari va texnologiyalardan foydalanishadi. Talabalar bu texnologiyalarni o‘zlashtirib, kelajakda o‘z darslarida qo‘llashlari kerak.
- Kasbiy axloq va etikalarga alohida e’tibor: O‘qituvchilarning kasbiy axloqi va etikasi, o‘quvchilarga nisbatan hurmat, adolat va mas'uliyat kabi qadriyatlarga alohida e’tibor qaratiladi.
- Davomiy kasbiy rivojlanish: Ta’lim to‘xtovsiz jarayon ekanligi hisobga olinadi va bitiruvchilarning kasbiy rivojlanishiga qo‘shimcha imkoniyatlar yaratiladi.
- Keng qamrovli baholash: Talabalarning bilimlari va ko‘nikmalari bir nechta usullar yordamida baholanadi: amaliy ishlar, imtihonlar, portfellar, o‘qituvchilar va tengdoshlarning baholari va h.k.

Olingan natijalar, kasbiy madaniyatni shakllantirish tizimining o‘qituvchilar tayyorlash jarayonida markaziy ahamiyatga ega ekanligini tasdiqlaydi. Kasbiy madaniyat, o‘qituvchining professional faoliyatini yanada samarali va maqsadga muvofiq olib borishiga

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

yordam beradi. Biroq, kasbiy madaniyatni shakllantirishda faqat akademik bilimlar bilan cheklanmaslik kerak. O'qituvchilarning shaxsiy sifatlari, ularning ijtimoiy va emosional intellekti ham muhim ahamiyatga ega. Shuning uchun, oliy ta'lim muassasalari, o'qituvchilarning kasbiy madaniyatini rivojlantirish uchun keng qamrovli dasturlarni ishlab chiqishlari zarur.

Zamonaviy ta'lim sharoitida o'qituvchi kasbiy madaniyatini yuksaltirish bir qancha sabablar bilan muhimdir.

Birinchidan, kengaytirilgan bilim va malaka: O'qituvchilarning kasbiy madaniyatini yuksaltirish ularning fan, pedagogika va psixologiya sohasidagi bilim va malakalarini kengaytirishga yordam beradi. Bu esa ta'lim jarayonini sifatliroq tashkil etishga imkon yaratadi.

Ikkinchidan, innovatsiyalarni amalga oshirish: Yuksak kasbiy madaniyat, o'qituvchilarni yangi pedagogik texnologiyalar va usullarni hayotga tatbiq etishga yordam beradi. Zamonaviy ta'lim metodologiyalarini bilish talabalar bilan samarali muloqotda bo'lish imkonini yaratadi.

Uchunchidan, o'z-o'zini rivojlantirish: O'qituvchi o'z kasbiy madaniyatini oshirish orqali o'zini mustaqil ravishda rivojlantirishga va o'z bilimlarini doimiy ravishda yangilab turishga intiladi. Bu jarayon o'qituvchining o'z ishiga bo'lgan motivatsiyasini oshiradi.

To'rtinchidan, talabalarga ijobiy ta'sir: O'qituvchilar o'zaro professional madaniyatni yuksaltirganlarida, ular talabalarga ham yaxshi namuna bo'lishadi. Bu esa talabalar o'rtasida o'qishga bo'lgan qiziqishni kuchaytiradi va ijtimoiy munosabatlarning yaxshilanishiga olib keladi.

Beshinchidan, ijtimoiy mas'uliyat: Yuksak kasbiy madaniyat o'qituvchini jamiyatdagi o'zining o'rni va mas'uliyatini anglashga yordam beradi. O'qituvchi nafaqat bilim o'rgatuvchi, balki ijtimoiy an'analarning va qadriyatlarning tarbiyachisi sifatida ham faoliyat yuritishi lozim.

Oltinchidan, o'zaro hamkorlik: O'qituvchilar o'z kasbiy madaniyatini yuksaltirganda, ular boshqa mutaxassislar bilan hamkorlik qilishga va jamoa sifatida ishlashga tayyor bo'lishadi. Bu, ta'lim muassasalarining samarali ishlashiga yordam beradi.

Shunday qilib, zamonaviy ta'lim sharoitida o'qituvchining kasbiy madaniyatini yuksaltirish o'quv jarayonining samaradorligini oshirish, bilim darajasini ko'tarish va zamonaviy ta'lim talablariga javob berish uchun zarurligini ko'rsatadi.

Xulosa qilib aytadigan bo'lsak, kasbiy madaniyat, o'qituvchining ta'lim jarayonida professional ko'nikmalarini, axloqiy qadriyatlarini, muloqot madaniyatini va o'z ishiga mas'uliyatini oshiradi. Olingan tadqiqot natijalari shuni ko'rsatadiki, o'qituvchilarning kasbiy madaniyatini kengaytirish, ularning pedagogik samaradorligini oshirish, innovatsion ta'lim texnologiyalarini muvofiqlashtirish hamda talabalarning ijtimoiy va akademik rivojlanishini ta'minlashda muhim omil hisoblanadi. Shuningdek, kasbiy madaniyatni shakllantirish tizimi, ta'lim muassasalari va o'qituvchilarning o'zaro muloqoti natijasida yanada rivojlanadi, bu esa ta'lim sifatini yangi bosqichga olib chiqadi. Tadqiqotimiz davomida ko'rib chiqqan ma'lumotlarimiz asosida quyidagi takliflarni beramiz:

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

1. O'qituvchilar tayyorlash dasturlarini takomillashtirish: Oliy ta'lim muassasalarida bo'lajak o'qituvchilar uchun kasbiy madaniyatni yuksaltirish maqsadida, ta'lim dasturlarida pedagogik etikani, ijtimoiy mas'uliyatni va kommunikativ ko'nikmalarni o'z ichiga oluvchi modullar qo'shilishi zarur.

2. Amaliy tajribani oshirish: O'qituvchilar uchun amaliyot o'tish jarayonida, tajribali mutaxassislar tomonidan ko'rsatiladigan ko'rsatmalar va mentorlik tizimini joriy qilish orqali kasbiy madaniyatni shakllantirishda yordam berish.

3. Innovatsion metodlarni qo'llash: Zamonaviy texnologiyalar va innovatsion ta'lim metodlarini qo'llash maqsadida o'qituvchilarni muntazam ravishda tayyorlash va hujjatli seminarlar tashkil etish.

4. Xalqaro hamkorlik: Oliy ta'lim muassasalari o'rtasida xalqaro hamkorlikni rivojlantirish, o'qituvchilar va talabalar o'rtasida tajriba almashish dasturlarini yaratish orqali kasbiy madaniyati yuksaltirilishi.

5. Talaba fikrini inobatga olish: Talabalarning fikrini hisobga olib, o'qituvchilarning pedagogik faoliyatini baholash mexanizmlarini joriy etish va ularni kasbiy madaniyatini yuksaltirishda foydali bo'lishini ta'minlash.

Ushbu takliflar, kasbiy madaniyatni shakllantirish tizimini mustahkamlashga, o'qituvchilarning sifatli tayyorgarligini oshirishga va zamonaviy ta'limning global standartlariga mos kelishiga xizmat qiladi.

## ADABIYOTLAR RO'YXATI | СПИСОК ЛИТЕРАТУРЫ | REFERENCES

1. O'zbekiston Respublikasi Prezidenti Shavkat Mirziyoyevning O'zbekiston yoshlari forumida so'zlagan nutqi. 26.12.3023. https://uza.uz/posts/197663
2. Dewey, J. (1938). Experience and Education. New York: Kappa Delta Pi.
3. Freire, P. (1970). Pedagogy of the Oppressed. New York: Continuum.
4. Darling-Hammond, L. (2006). Constructing 21st Century Teacher Education. Journal of Teacher Education, 57(3), 300-314.
5. Ingersoll, R. M. (2003). Who Controls Teachers' Work? Cambridge: Harvard University Press.
6. Fullan, M. (2001). Leading in a Culture of Change. San Francisco: Jossey-Bass.
7. Robinson, V. M. J. (2011). Student-Centered Leadership. San Francisco: Jossey-Bass.
8. Hattie, J., Timperley, H. (2007). The Power of Feedback. Review of Educational Research, 77(1), 81-112.
9. Shulman, L. S. (1987). Knowledge and Teaching: Foundations of the New Reform. Harvard Educational Review, 57(1), 1-22.
10. Zeichner, K. (2010). Rethinking the Role of Field Experiences in Teacher Preparation. In Handbook of Research on Teacher Education (pp. 107-122). New York: Routledge.
11. Darling-Hammond, L., Bransford, J. (2005). Preparing Teachers for a Changing World: What Teachers Should Learn and Be Able to Do. San Francisco: Jossey-Bass.

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

## MUALLIF HAQIDA MA'LUMOT [ИНФОРМАЦИЯ ОБ АВТОРЕ] [AUTHORS INFO]

✉**Ibragimova shaxnoza Tulqinovna,** Buxoro davlat pedagogika institi 1- bosqich tayanch doktoranti, [**Ибрагимова Шахноза Тулькиновна**, Бухарский государственный педагогический институт, базовый докторант первой ступени], [**Ibragimova Shakhnoza Tulkinovna**, Bukhara State Pedagogical Institute, first stage basic doctoral student]; manzil: O`zbekiston, Navoiy sh., Nurafshon ko`chasi, 13-uy, 20-xonadon [адрес: Узбекистан, Навоийский район, улица Нурафшана, дом 13, комната 20], [address: Uzbekistan, Navoi district, Nurafshan street, 13th house, room 20]. e-mail: moneygood750@gmail.com

Ilmiy-nazariy va metodik jurnal
Научно-теоретический и методический журнал
Scientific theoretical and methodical journal
INTER EDUCATION & GLOBAL STUDY

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

Original paper

# ОБЩЕРАЗВИВАЮЩИЕ УПРАЖНЕНИЯ ЯВЛЯЕТСЯ УНИВЕРСАЛЬНЫМ СРЕДСТВОМ ФИЗИЧЕСКОГО ВОСПИТАНИЯ В ШКОЛЕ 11-14 лет




© М.М. Тожибоев[1]✉, Д.С. Юнусова[2]✉

[1]Ташкентская медицинская академия, Ташкент, Узбекистан
[2]Ташкентский государственный университет имени Низами, Ташкент, Узбекистан

Аннотация

**ВВЕДЕНИЕ**: в статье рассматриваются ОРУ являются универсальным средством физического воспитания в школе, так как используются не только на уроках физической культуры, но и при проведении утренней гимнастики, физкультминуток и физкультпауз, физкультурных праздников.

**ЦЕЛЬ**: выявить значимость и методические аспекты использования общеразвивающих упражнений (ОРУ) для физического воспитания детей и взрослых, их влияние на физическое развитие, формирование двигательных качеств и оздоровление организма.

**МАТЕРИАЛЫ И МЕТОДЫ**: выполнение ОРУ в подготовительной части урока должно обеспечивать оптимальное возбуждение коры больших полушарий головного мозга, более ровный поток нервных импульсов, идущих из моторной зоны больших полушарий, причем происходит общая активизация деятельности внутренних органов. Все это обеспечивает готовность организма к выполнению упражнений, которые осваиваются и используются для воспитания физических качеств (силы, гибкости, силовой выносливости), формирования правильной осанки в основной части урока. В заключительной части урока ОРУ выполняются в целях активного отдыха и переключения учащихся на другой вид деятельности.

**ОБСУЖДЕНИЕ И РЕЗУЛЬТАТЫ**: основной же задачей, предусмотренной комплексной программой и общегосударственным образовательным стандартом по физической культуре, является воспитание потребности и умения самостоятельно заниматься физическими упражнениями, сознательно применять их в целях отдыха, тренировки, повышения работоспособности и укрепления здоровья.

**ЗАКЛЮЧЕНИЕ**: однако, как показывает практика, студенты и начинающие учителя не используют тот богатый арсенал ОРУ на уроках гимнастики в школе, зачастую применяя шаблонные упражнения, недостаточно аргументированно объясняют значение и место этих упражнений в системе физического воспитания детей. Упражнения для туловища, в которых участвует значительное количество крупных мышечных групп, повышают обменные процессы.





**Ключевые слова**: упражнения, средства, гимнастика, предметы, осанка, организм, дыхание, ритм, темп, скорость, амплитуда, тела, гибкость, методика, физические качества, движения, упражнения, обучение, эффективность, эксперимент, бег, прыжки, ловкость, двигательный активность.

**Для цитирования:** Тожибоев М.М., Юнусова Д.С. Общеразвивающие упражнения – универсальное средство физического воспитания в школе 11-14 лет // Inter education & global study 2025. №1. С. 88–95.

## UMUMIY RIVOJLANISH MASHQLARI 11-14 YOSHDAGI MAKTABDA JISMONIY TARBIYANING UNIVERSAL VOSITASIDIR

© M.M. Tojiboev[1]✉, D.S. Yunusova[2]✉
[1]Toshkent tibbiyot akademiyasi, Toshkent, O‘zbekiston
[2]Nizomiy nomidagi Toshkent davlat pedagogika universiteti, Toshkent, O‘zbekiston

Annotatsiya

**KIRISH**: maqolada ko'rib chiqiladi oru maktabda jismoniy tarbiyaning universal vositasidir, chunki ular nafaqat jismoniy tarbiya darslarida, balki ertalabki gimnastika, jismoniy tarbiya va jismoniy tarbiya, jismoniy tarbiya ta'tillarida ham qo'llaniladi.

**MAQSAD**: bolalar va kattalarning jismoniy tarbiyasi uchun umumiy rivojlanish mashqlaridan (oru) foydalanishning ahamiyati va uslubiy jihatlarini, ularning jismoniy rivojlanishiga, vosita fazilatlarini shakllantirishga va tanani yaxshilashga ta'sirini aniqlash.

**MATERIALLAR VA METODLAR**: darsning tayyorgarlik qismida oruni bajarish miya yarim korteksining optimal qo'zg'alishini, miya yarim sharlarining motor zonasidan chiqadigan nerv impulslarining yanada tekis oqimini ta'minlashi kerak va ichki organlar faoliyatining umumiy faollashishi sodir bo'ladi. Bularning barchasi tananing jismoniy fazilatlarni (kuch, moslashuvchanlik, kuchga chidamlilik) tarbiyalash, darsning asosiy qismida to'g'ri holatni shakllantirish uchun o'zlashtiriladigan va ishlatiladigan mashqlarni bajarishga tayyorligini ta'minlaydi. Darsning yakuniy qismida oru faol dam olish va talabalarni boshqa faoliyat turiga o'tkazish maqsadida amalga oshiriladi.

**MUHOKAMA VA NATIJALAR**: jismoniy tarbiya bo'yicha keng qamrovli dastur va umumdavlat ta'lim standarti tomonidan ko'zda tutilgan asosiy vazifa jismoniy mashqlar bilan mustaqil shug'ullanish, ularni dam olish, mashq qilish, samaradorlikni oshirish va salomatlikni mustahkamlash uchun ongli ravishda qo'llash zarurati va qobiliyatini tarbiyalashdir.

**XULOSA:** biroq, amaliyot shuni ko'rsatadiki, talabalar va boshlang'ich o'qituvchilar maktabdagi gimnastika darslarida oru-ning boy arsenalidan foydalanmaydilar, ko'pincha shablon mashqlaridan foydalanib, ushbu mashqlarning bolalarning jismoniy tarbiya tizimidagi ahamiyati va o'rnini etarli darajada tushuntirmaydilar. Katta miqdordagi katta mushak guruhlarini o'z ichiga olgan magistral mashqlari metabolik jarayonlarni oshiradi.

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

**Kalit so'zlar:** mashqlar, vositalar, gimnastika, mavzular, duruş, tana, nafas olish, ritm, temp, tezlik, amplituda, tana, moslashuvchanlik, texnika, jismoniy fazilatlar, harakatlar, mashqlar, o'rganish, samaradorlik, tajriba, yugurish, sakrash, chaqqonlik, vosita faoliyat.

**Iqtibos uchun:** Tojiboev M.M., Yunusova D.S. Umumiy rivojlanish mashqlari 11-14 yoshdagi maktabda jismoniy tarbiyaning universal vositasidir. // Inter education & global study. 2025. №1 B. 88–95.

## GENERAL DEVELOPMENT EXERCISES ARE A UNIVERSAL MEANS OF PHYSICAL EDUCATION IN SCHOOLS AGED 11-14

© Muzaffar M. Tojiboev[1]✉, Dildora S. Yunusova[2]✉
[1]Tashkent Medical Academy, Toshkent, O‘zbekiston
[2]Tashkent State Pedagogical University named after Nizami, Tashkent, Uzbekistan

Annotation

**INTRODUCTION**: the article discusses General developmental exercises are a universal means of physical education at school, as they are used not only in physical culture lessons, but also during morning exercises, physical exercises and physical training breaks, and physical culture holidays.

**AIM:** to determine the importance and methodological aspects of using general developmental exercises (Orus) for the physical education of children and adults, their impact on physical development, the formation of motor qualities and the improvement of the body.

**MATERIALS AND METHODS**: performing Oru in the preparatory part of the lesson should ensure optimal excitation of the cerebral cortex, a more even flow of nerve impulses emanating from the motor zone of the cerebral hemispheres, and a general activation of the activity of internal organs occurs. All this ensures that the body is ready to train physical qualities (strength, flexibility, strength endurance), perform exercises that are mastered and used to form the correct posture in the main part of the lesson. In the final part of the lesson, oru is carried out with the aim of active recreation and transfer of students to another type of activity.

**DISCUSSION AND RESULTS**: the main task provided for by the comprehensive program on physical education and the Universal educational standard is to independently engage in physical exercises, educate the need and ability to consciously apply them to relax, exercise, improve efficiency and strengthen health.

**CONCLUSION**: however, as practice shows, students and primary teachers do not use the rich arsenal of oru in school gymnastics lessons, often using template exercises, not adequately explaining the importance and place of these exercises in the system of physical education of children. Trunk exercises, which include large muscle groups in large quantities, increase metabolic processes.

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

**ЗАКЛЮЧЕНИЕ:** формирование компетентности педагогов дошкольного образования в использовании развивающих технологий выводит их профессиональную деятельность на новый уровень и повышает качество образования. Этот процесс осуществляется путем обеспечения гармонии теории и практики, использования инновационных подходов и регулярного обучения. В результате они создадут прочную основу, которая обеспечит следующее поколение преподавателей, способных эффективно использовать современные технологии, базовыми навыками, необходимыми для успешного развития в цифровом мире.

**Ключевые слова:** дошкольное образование, компетентность педагога, цифровые образовательные инструменты, цифровые платформы, инновационные методы, применение технологий в образовании.

**Для цитирования:** Раббимова М.М. Повышение компетентности учителей по использованию развивающих технологий в профессиональной деятельности в дошкольных образовательных организациях. // Inter education & global study. 2025. №1. С. 144–152.

# FORMATION OF TEACHERS' COMPETENCE IN THE APPLICATION OF DEVELOPING TECHNOLOGIES IN PROFESSIONAL ACTIVITIES IN PRESCHOOL EDUCATIONAL ORGANIZATIONS

© Munisxon M. Rabbimova[1]✉
[1]International school of finace technology and science institute, Toshkent, O‘zbekiston

Annotation

**INTRODUCTION:** the preschool education system is updated every year, introducing new requirements that are inextricably linked to the development of technologies. Also, the competence of teachers and educators to use modern technologies in the educational process plays an important role. This article analyzes the basic principles, methods and opportunities for forming the competence of educators in using developing technologies in professional activities in preschool education.

**AIM:** to study the issue of forming and developing the competence of educators in using developing technologies in the preschool education system

**MATERIAL AND METHODS:** when developing the professional activities of educators, problems in education are prevented by using modern technologies, forming competence, applying information and communication technologies (ICT), digital games, multimedia tools and interactive educational platforms in practice.

**DISCUSSION AND RESULTS:** lack of knowledge and skills in using digital technologies can limit the activities of educators. Therefore, it is necessary to familiarize educators with modern digital tools and platforms, conduct training on their use. Through advanced training courses and practical seminars, they should be taught the role and importance of technologies in the educational process.

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

The use of developing technologies in a manner appropriate to the age characteristics of children is an important competency for educators. The use of interactive educational tools, the inclusion of multimedia resources, and the enrichment of classes with digital games and animations can ensure children's interest and active participation.

**CONCLUSION:** the formation of the competence of educators in the use of developing technologies in preschool education takes their professional activities to a new level and increases the quality of education. This process is carried out by ensuring the harmony of theory and practice, the use of innovative approaches, and regular professional development. As a result, educators who can effectively use modern technologies create a solid foundation that will provide a generation of educators with the basic skills necessary for successful development in the digital world.

**Keywords:** preschool education, educator competence, digital educational tools, digital platforms, innovative methods, use of technologies in education.

**For citation:** Munisxon M. Rabbimova. (2025) ‘Formation of teachers' competence in the application of developing technologies in professional activities in preschool educational organizations’, Inter education & global study, (1), pp. 144–152. (In Uzbek).

Zamonaviy maktabgacha ta’lim tizimi o‘zgarish va yangilanish jarayonida davom etmoqda. Bugungi kunda ta’lim sohasida texnologiyalarning tezkor rivojlanishi, ta’lim jarayonida innovatsion yondoshuvlarning qo‘llanilishi maktabgacha ta’limni yanada samarali qilishga imkon yaratmoqda. Axborot-kommunikatsiya texnologiyalari (AKT), raqamli o‘yinlar, multimedia vositalari, interaktiv ta’lim platformalari va boshqa rivojlanayotgan texnologiyalar maktabgacha ta’lim tizimida yangi imkoniyatlar yaratmoqda va ta’lim sifatini oshirishga xizmat qilmoqda.

Biroq, texnologiyalardan samarali foydalanish uchun pedagoglarning — ayniqsa, tarbiyachilarning — ushbu texnologiyalarni kasbiy faoliyatda qo‘llashdagi kompetensiyalari muhim ahamiyat kasb etadi. Maktabgacha ta’limda tarbiyachilarning texnologiyalarni qo‘llay olish kompetensiyasini shakllantirish, bolalar bilan ishlashda innovatsion yondoshuvlarni tatbiq etish, pedagogik faoliyatning sifatini oshirishda muhim rol o‘ynaydi.

Tarbiyachilarning texnologiyalarga oid bilim va ko‘nikmalarini rivojlantirish, ularning pedagogik yondoshuvlarini innovatsion metodlar bilan boyitish, nafaqat ta’lim jarayonining samaradorligini oshiradi, balki bolalarning individual rivojlanishiga ham ijobiy ta’sir ko‘rsatadi. Bunday kompetensiyalarni shakllantirish, tarbiyachilarning pedagogik faoliyatida texnologiyalardan to‘g‘ri va samarali foydalanishni ta’minlash uchun zarur bo‘lgan metodik yondoshuvlar va treninglar tizimini ishlab chiqish zarur.

Bugungi kunda maktabgacha ta’lim tizimida tarbiyachilarning rivojlanayotgan texnologiyalarni qo‘llay olish kompetensiyasini shakllantirishda bir qator muammolar mavjud.

Ushbu muammolarni hal etish maktabgacha ta’limning sifatini oshirish, bolalar uchun samarali ta’lim sharoitlarini yaratish va pedagogik faoliyatni yangilashda katta

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

ahamiyatga ega. Maktabgacha ta'lim tashkilotlotlari tarbiyachilarining zamonaviy texnologiyalarga bo'lgan tayyorgarlik darajasi ko'p hollarda, bir xil emas. Ayrim tarbiyachilar yangi texnologiyalarni o'rganishga va ulardan foydalanishga tayyor bo'lishsa, boshqalari ularni qo'llashda qiyinchiliklarga duch kelishadi. Texnologiyalarga bo'lgan bu tayyorgarlikning farqlanishi, ta'lim sifatining notekis bo'lishiga olib kelishi mumkin.

Tarbiyachilarning texnologiyalardan samarali foydalanish kompetensiyasini shakllantirish uchun malaka oshirish kurslari va treninglar yetarlicha rivojlanmaganini ko'rishimiz mumkin. Maktabgacha ta'limda tarbiyachilar uchun texnologiyalarni o'rgatadigan maxsus dasturlar, amaliy mashg'ulotlar va treninglar kamdan-kam uchraydi. Shu sababli, tarbiyachilarning texnologik bilimlarini rivojlantirishga e'tibor yetarli darajada qaratilmayapti. Yangi texnologiyalarni maktabgacha ta'lim jarayoniga integratsiya qilishda muammolar mavjud. Texnologiyalarning samarali qo'llanishi uchun nafaqat tarbiyachilarning bilim va ko'nikmalari, balki o'quv rejalari va metodik yondoshuvlar ham moslashishi kerak.

Ko'p hollarda, texnologiyalarni ta'lim jarayoniga kiritish uchun zarur bo'lgan metodik ko'rsatmalar, mashg'ulotlar va usullar mavjud emas yoki juda kam rivojlangan. Shuningdek, ta'lim muassasalarining texnologik infratuzilmasi ham cheklangan, bu esa innovatsion yondoshuvlarni qo'llashni qiyinlashtiradi.

Bundan tashqari ba'zi tarbiyachilar yangi texnologiyalarni qo'llashga qarshi turishadi. Ular texnologiyalarning bolalar bilan muloqotda va tarbiyaviy jarayonlarda foydali bo'lishiga shubha qiladilar. Shuningdek, texnologiyalarning bolalarning ijtimoiy-emotsional rivojlanishiga salbiy ta'sir ko'rsatishi haqidagi xavotirlar ham mavjud. Bunday qarshiliklar tarbiyachilarning yangi texnologiyalarni o'rganishga va ularni ta'lim jarayoniga kiritishga bo'lgan ishtiyoqini pasaytiradi.

Kompetensiya tushunchasi va uning ta'limda ahamiyati

Kompetensiya — bu shaxsning malaka, bilim va ko'nikmalarini amaliy faoliyatda muvaffaqiyatli amalga oshirish imkoniyatidir. Maktabgacha ta'lim jarayonida tarbiyachilarning texnologiyalarga oid kompetensiyasi, ularning ta'limda axborot texnologiyalarini samarali ishlatish qobiliyatini anglatadi. Bugungi kunda zamonaviy texnologiyalarni ta'lim jarayonida qo'llash tarbiyachilardan yuqori darajadagi kasbiy kompetensiyani talab qiladi.

Maktabgacha ta'limda tarbiyachilarning rivojlanayotgan texnologiyalarni qo'llash qobiliyatini shakllantirishda quyidagi yo'nalishlar asosiy o'rin tutadi:

- axborot-kommunikatsion texnologiyalar (akt): kompyuterlar, planshetlar, interaktiv doskalar, multimedia dasturlarini ta'lim jarayonida qo'llash;
- internet resurslari: ta'limdagi onlayn resurslar va platformalar (masalan, ta'lim portal va videodarslar) orqali materiallar tayyorlash, o'quvchilarga onlayn yordam ko'rsatish;
- interaktiv o'qitish va o'rganish usullari: o'quvchilarning ijodiy qobiliyatlarini rivojlantirishga yo'naltirilgan, o'yinlar va simulyatsiyalarni qo'llash;
- dasturiy ta'minotlar: maktabgacha yoshdagi bolalar uchun tayyorlangan o'quv dasturlari va o'yinlar;

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

tarbiyachilarning texnologiya kompetensiyasini shakllantirish usullari maktabgacha ta'limda tarbiyachilarning texnologiyalarni kasbiy faoliyatda qo'llay olish kompetensiyasini shakllantirish uchun bir nechta metodologik yondashuvlar mavjud. ular:

- o'qituvchining o'zi uchun malaka oshirish: tarbiyachilarga zamonaviy texnologiyalarni o'rganish va ulardan foydalanish bo'yicha maxsus kurslar, seminarlar va treninglar tashkil etish;
- amaliy mashg'ulotlar: tarbiyachilarni texnologiyalarni qo'llashni o'rgatish uchun maxsus amaliy mashg'ulotlar va laboratoriyalar tashkil etish. bu jarayon o'qituvchining ko'nikmalarini mustahkamlashga yordam beradi;
- integratsiya metodikasi: texnologiyalarni boshqa o'quv predmetlari bilan integratsiya qilib, mashg'ulotlarning interaktivligini oshirish;
- ilg'or tajribalarni o'rganish: o'qituvchilarni innovatsion metodlarni o'rganish va ular orqali o'quvchilarga yuqori sifatli ta'lim berishga yo'naltirish maktabgacha ta'limda texnologiyalarni qo'llashning foydalari tarbiyachilarning texnologiya kompetensiyasini oshirish, o'z navbatida, o'quv jarayonining sifatini oshirishga xizmat qiladi. buning ba'zi asosiy foydalari;
- ta'lim sifatining oshishi: texnologiyalar yordamida o'quvchilar ko'proq interaktiv va qiziqarli ta'lim materiallari bilan tanishadilar, bu esa ularning bilim darajasini oshirishga yordam beradi;
- ijodiy fikrlashni rivojlantirish: texnologiyalar, ayniqsa o'yinlar va simulyatsiyalar orqali, bolalarning ijodiy qobiliyatlarini rivojlantiradi;
- o'quvchilarning faolligi: interaktiv texnologiyalar o'quvchilarni faollashtiradi, ularda o'zlashtirish va o'rganishga bo'lgan motivatsiyani kuchaytiradi tarbiyachilarning raqamli texnologiyalarni, multimedia vositalarini va onlayn ta'lim resurslarini bolalar bilan ishlashda qo'llashi juda muhim, chunki bu vositalar ta'lim jarayonini samarali va interaktiv tarzda tashkil etishga imkon beradi. quyidagi usullar orqali tarbiyachilar raqamli texnologiyalarni bolalar bilan ishlashda qo'llashlari mumkin:

1. Multimedia vositalaridan foydalanish

Video va animatsiyalar: Bolalar uchun qisqa animatsion videolar va ta'limiy filmlar yaratish yoki mavjudlarini ishlatish. Masalan, bolalar uchun axborot, rang-baranglik, sonlar yoki harflarni o'rganishdagi videolar yordamida darslarni qiziqarli va tushunarli qilish mumkin.

Interaktiv o'yinlar: Darslarni o'ynash usulida tashkil etish, masalan, arifmetika, matnlarni o'qish, ranglarni tanish kabi mashqlarni interaktiv o'yinlar shaklida taqdim etish bolalar o'rganish jarayonini qiziqarli va o'rgatishning samarali usuliga aylantiradi.

2. Onlayn ta'lim resurslaridan foydalanish

Onlayn Platformalar: Tadqiqotlar, bilim olish va amaliy mashqlar uchun onlayn resurslardan, masalan, interaktiv ta'lim saytlaridan foydalanish. Bu platformalarda bolalar o'z qiziqishlariga qarab turli mavzularni mustaqil o'rganishlari mumkin.

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

Virtual sinflar va webinarlar: Onlayn darslar yoki virtual sinflarda bolalar bilan interaktiv tarzda ishlash. Misol uchun, tarbiyachilar bolalar bilan video konferensiyalar o‘tkazib, masalalar va mavzularni real vaqt rejimida muhokama qilishi mumkin.

3. Raqamli o‘qish materiallari

E-kitoblar: Bolalar uchun raqamli kitoblar va hikoyalar, interaktiv o‘qish materiallarini taqdim etish. Bu, ayniqsa, bolalar uchun o‘qish qobiliyatlarini rivojlantirishda foydalidir, chunki kitoblar yengil interaktiv elementlar bilan boyitilgan bo‘lishi mumkin.

O‘rganish App-lari: Mobil ilovalar orqali bolalarga ta’lim berish. Bunday ilovalar turli fanlar, matematikadan tortib tillar va san'atgacha bo‘lgan o‘quv resurslarini taqdim etadi.

4. Tarbiyachilar Uchun Treninglar

Onlayn kurslar va vebinarlar: Tarbiyachilarni raqamli texnologiyalar va multimedia vositalarini samarali qo‘llashni o‘rgatadigan kurslar, vebinarlar va treninglar orqali rivojlantirish. Bunday tadbirlar tarbiyachilarga zamonaviy ta'lim metodlarini va vositalarini o‘rgatishda yordam beradi.

5. Bolalar Uchun Ijtimoiy Tarmoqlar va Forumlar

Xavfsiz Onlayn Hamjamiyatlar: Bolalarning onlayn faolliklarini kuzatib borish va xavfsiz ijtimoiy tarmoqlarda o‘rganishga rag‘batlantirish. Bu platformalar yordamida bolalar o‘z o‘rtoqlari bilan bilimlar bilan o‘rtoqlashishi, fikrlar almashishi va yangi g‘oyalar haqida bilib olishlari mumkin.

6. Tarbiyachilarning raqamli ko‘nikmalarini rivojlantirish

Tarbiyachilar turli multimedia elementlar, videolar va o‘yinlar yaratish orqali dars materiallarini taqdim etishning innovatsion usullarini o‘rganishlari kerak. Shu bilan birga, tarbiyachilar bolalar uchun interaktiv va foydali bo‘lgan materiallar yaratishda o‘z ko‘nikmalarini oshirishi lozim.

Raqamli texnologiyalar, multimedia vositalari va onlayn ta’lim resurslari bolalar bilan ishlashda ta’lim sifatini oshiradi, ta’limni qiziqarli va interaktiv qilishga yordam beradi. Tarbiyachilar bu texnologiyalarni bolalarning o‘rganish ehtiyojlariga mos ravishda qo‘llab, raqamli ko‘nikmalarni rivojlantirishda katta rol o‘ynashlari lozim. Bu jarayonni muvaffaqiyatli amalga oshirish uchun tarbiyachilar doimo yangiliklardan xabardor bo‘lishlari va o‘z bilimlarini yangilab turishlari kerak.

Maktabgacha ta’limda raqamli texnologiyalarni qo‘llash, bolalarning o‘rganish ehtiyojlariga mos ravishda, ularning rivojlanishiga katta yordam beradi. Maktabgacha yoshdagi bolalar uchun texnologiyalarni to‘g‘ri va samarali qo‘llash o‘rganish jarayonini qiziqarli, interaktiv va foydali qiladi. Bunday texnologiyalarni joriy etish, maktabgacha ta'limda bir nechta muhim maqsadlarni amalga oshirishga yordam beradi.

Erta yoshdagi bolalar uchun raqamli vositalar maktabgacha yoshdagi bolalar uchun moslashtirilgan raqamli texnologiyalar, masalan, interaktiv ta'lim ilovalari, o‘yinlar va multfilmlar orqali ularning o‘rganish jarayonini qo‘llab-quvvatlash mumkin. Bu vositalar bolalarga ranglar, shakllar, sonlar va harflarni o‘rgatishda samarali yordam beradi.

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

Bolalar o‘yin orqali o‘rganishadi, shuningdek, videolar va animatsiyalaryordamida yangi tushunchalarni o‘zlashtiradilar. Bunday ilovalar bolalar uchun vizual va audial o‘rganish imkoniyatlarini yaratadi.

Shaxsiylashtirilgan o‘rganish jarayoni maktabgacha yoshdagi bolalar turli rivojlanish tezliklariga ega. Raqamli texnologiyalar yordamida o‘rganish jarayonini shaxsiylashtirish mumkin. Masalan, interaktiv ilovalar orqali bolalar o‘z tezliklarida o‘rganishi, yangi bilimlarni qabul qilish va rivojlanishi mumkin.

Bolalar o‘zlarining qiziqishlariga mos keladigan kontentni tanlashlari va o‘rgatish jarayonida faol ishtirok etishlari mumkin.

Kognitiv va motorik ko‘nikmalarni rivojlantirish raqamli texnologiyalar bolalarning kognitiv (axborotni qabul qilish va qayta ishlash) va motorik (qo‘l harakati va boshqaruv) ko‘nikmalarini rivojlantirishda yordam beradi. Masalan, ekranda turli shakllar va tasvirlarni ko‘rish va ularni tegishli tarzda tanlash, tugmalarga bosish orqali motorik ko‘nikmalarni rivojlantirish mumkin.

Interaktiv o‘yinlar va ilovalar bolalar uchun ranglar, shakllar, his-tuyg‘ular va oddiy matematik tushunchalarni o‘rgatishda samarali vosita bo‘lishi mumkin.

Ijtimoiy ko‘nikmalarni rivojlantirish maktabgacha ta’limda bolalarga ijtimoiy ko‘nikmalarni rivojlantirish uchun onlayn resurslar, videokonferensiyalar yoki boshqa interaktiv platformalar ishlatilishi mumkin. Masalan, bolalar birgalikda virtual o‘yinlar o‘ynash, muammoni hal qilish yoki kichik guruhlarda ishlash orqali ijtimoiy munosabatlarni o‘rganadilar.

Raqamli vositalar yordamida bolalar o‘z his-tuyg‘ularini ifoda etishni va boshqalarning fikrini hurmat qilishni o‘rganadilar. Kreativlik va tasavvurni rivojlantirish. Maktabgacha yoshdagi bolalar uchun yaratuvchanlikni rivojlantiruvchi dasturlar va ilovalar yordamida ularni yangi narsalarni yaratishga undash mumkin. Masalan, raqamli rasmlar yoki musiqalarni yaratish, qo‘l mehnati va raqamli dizaynni birlashtirish orqali bolalar ijodkorlik ko‘nikmalarini oshirishadi. Virtual realistik o‘yinlar yoki dizayn ilovalari bolalarga o‘z dunyosini yaratishga va tasavvurlarini rivojlantirishga imkon beradi. Raqamli xavfsizlikni o‘rgatish maktabgacha yoshdagi bolalar uchun internet xavfsizligi haqida dastlabki tushunchalarni berish muhim. Masalan, bolalar o‘yinlar orqali o‘zlarini internetda qanday xavfsiz tutish, shaxsiy ma'lumotlarni qanday himoya qilish haqida bilishlari mumkin.

Raqamli texnologiyalar yordamida bolalarga internetdagi xavflarni tushunish va o‘z harakatlarini nazorat qilish ko‘nikmalarini shakllantirish kerak. Ota-onalar va tarbiyachilar bilan hamkorlik. Tarbiyachilar va o‘qituvchilar ota-onalar bilan hamkorlikda bolalarga raqamli texnologiyalarni qanday xavfsiz va samarali ishlatish bo‘yicha qo‘llanmalar berishlari kerak. Ota-onalar bolalarining texnologiyalarni qanday ishlatishini nazorat qilish va qo‘llab-quvvatlashda faol ishtirok etishlari zarur.

Ota-onalar va tarbiyachilar uchun o‘quv kurslari yoki treninglar orqali, bolalar bilan raqamli vositalardan foydalanishning to‘g‘ri usullari haqida ma'lumot berish mumkin.

Ta’limda interaktiv texnologiyalardan foydalanish

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

Virtual realnost (VR) yoki kengaytirilgan realnost (AR) texnologiyalarini maktabgacha ta'limda qo'llash, bolalarga yangi dunyoni o'rganishda yordam beradi. O'qitish metodlarini diversifikatsiya qilish tarbiyachilar maktabgacha yoshdagi bolalarni o'qitishda turli metodlardan foydalanishlari mumkin. Bunga multimedia materiallari, audiovizual vositalar, interaktiv o'yinlar va ta'lim ilovalarini qo'llash kiradi. Raqamli texnologiyalar yordamida o'quvchilarning diqqatini saqlash va o'rgatish samaradorligini oshirish mumkin. Raqamli texnologiyalarni qo'llashda bilim va ko'nikmalarning yetishmasligi tarbiyachilar faoliyatini cheklashi mumkin. Shu sababli, tarbiyachilarni zamonaviy raqamli vositalar va platformalar bilan tanishtirish, ulardan foydalanish bo'yicha treninglar o'tkazish zarur. Malaka oshirish kurslari va amaliy seminarlar orqali ularga texnologiyalarning ta'lim jarayonidagi roli va ahamiyatini o'rgatish lozim.

Rivojlanayotgan texnologiyalarni bolalarning yosh xususiyatlariga mos tarzda qo'llash tarbiyachilar uchun muhim kompetensiyadir. Interaktiv ta'lim vositalaridan foydalanish, multimedia resurslarini qo'shish, raqamli o'yinlar va animatsiyalar bilan mashg'ulotlarni boyitish orqali bolalarning qiziqishi va faol ishtirokini ta'minlash mumkin. Shaxsiylashtirilgan ta'lim yondashuvini rivojlantirish uchun zamonaviy texnologiyalar yordamida har bir bolaning ehtiyojlariga mos mashg'ulotlar tashkil etish zarur.

## ADABIYOTLAR RO'YXATI | СПИСОК ЛИТЕРАТУРЫ | REFERENCES

1. Olimov Q.T. Zamonaviy ta'lim texnologiyalari. T.; 2017
2. Mavlonov.N.Sh Raqamlashtirish muhitida maktabgacha ta'lim tashkilotlari tarbiyachilarining axborot kompetentligini rivojlantirish // falsafa doktori (PhD) ilmiy darajasini olish uchun yozilgan dissertatsiya. T. 2023..
3. Olimov Q.T., Mavlonov N.Sh. O'zbekistonda maktabgacha ta'lim tizimini pedagog kadirlar bilan ta'minlash va ularning kompetensiyasini oshirish jarayonining rivojlanish tendensiyasi va istiqbollari. /– B. 21-23
4. https://plov.press/blogs/all/doshkolnik_i_tsifrovizatsiya_kak_idet _protsess_v_strane/
5. https://www.unicef.org/Uzbekistan/achieving-universal-early-childhood-education

## MUALLIF HAQIDA MA'LUMOT [ИНФОРМАЦИЯ ОБ АВТОРЕ] [AUTHORS INFO]

✉**Rabbimova Munisxon Mustafoyevna,** Teacher of the Department of "Economics and Computer Engineering" of the International School of Finance Technology and Science Institute, [**Раббимов Мунисхон Мустафаева**, Teacher of the Department of "Economics and Computer Engineering" of the International School of Finance Technology and Science Institute], [**Rabbimova M. Munisxon**, Teacher of the Department of "Economics and Computer Engineering" of the International School of Finance Technology and Science Institute]; manzil: O'zbekiston, . Ulug'bek tumani, ISFT instituti [адрес: Узбекистан, Улугбекский район, институт ISFT], [address: Uzbekistan, Ulugbek district, ISFT Institute], E-mail: munisxon1696@gmail.com. ORCID:0009-0003-6158-5356.

Ilmiy-nazariy va metodik jurnal
Научно-теоретический и методический журнал
Scientific theoretical and methodical journal
INTER EDUCATION & GLOBAL STUDY

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

Original paper

# KORPUSNING BAZALASHISHI XATOLIGINI HISOBLASHDA TALABALARNI METODIKA ASOSIDA O'QITISHNI TASHKIL ETISH




© A.N. Abdullayev[1]✉
[1]Nizomiy nomidagi Toshkent davlat pedagogika universiteti, Toshkent, O'zbekiston

Annotatsiya

**KIRISH:** zagotovkaning yassilik va ikkita teshik bo'yicha bazalashishidagi maksimal siljishi mumkin bo'lgan chegaralarda bo'ladi va frezerlash operatsiyalarida texnikaviy talablarni bajarilishini ta'minlaydi.

**MAQSAD:** frezerlash operatsiyasida texnikaviy talablarni bajarish bilan birga unga ishlov berishda korpus detalining zagotovkasini bazalashish va o'rnatish sxemasini taklif qilish (1-rasm).

**MATERIALLAR VA METODLAR:** axborotnoma adabiyotlarda ishlov berilayotgan silindrik yuzalar shakli xatoliklariga markaziy uyalar shakli xatoliklari qay darajada ta'sir ko'rsatishi haqida ma'lumotlar yo'q. Ammo ko'rib chiqilayotgan holatda ishlov berilayotgan yuzaning shaklining talab qilinayotgan aniqligiga yo'nishda yetishib bo'lmasligi havfi mavjuddir. Bunday holatda markaziy uyalarni aniqroq bajarish talab qilinadi, masalan R shakli bo'yicha (yoy hosil qiluvchi bilan).

**MUHOKAMA VA NATIJALAR:** valning barcha diametral o'lchamlari uchun bazalashish xatoliklari moslamaning shakli va asosiy yuzalarining joylashishi (old va orqa markazlari) xatoliklari bilan, shuningdek detalning shakli va asosiy yuzalarining joylashishi xatoliklari bilan (makaziy uyalarning) aniqlanadi.

**XULOSA:** silindrik yuzalarning silindrikligi, dumaloqligi va profilning ko'ndalang kesimi uchun nisbiy geometrik aniqlik A, V va S uchun o'lcham qo'yimidan tegishlicha 30, 20 va 12 % tashkil qiladi, chunki bu chetlanishlar radiusga tegishli deb hisoblanadi.

**Kalit so'zlar:** detal eskizi, texnologik bazalar, to'g'ri burchakli orientatsiya, Zagotovkaning bazalashish sxemasi, zagotovkani uchta erkinlik darajasi, O'rnatish elementlari.

**Iqtibos uchun:** Abdullayev A.N. Korpusning bazalashishi xatoligini hisoblashda talabalarni metodika asosida o'qitishni tashkil etish. // Inter education & global study. 2025. №1 B. 153–160.

## ОРГАНИЗАЦИЯ ОБУЧЕНИЯ СТУДЕНТОВ МЕТОДИКЕ РАСЧЕТА ПОШИБКИ ЦЕНТРОВКИ КОРПУСА

© А.Н. Абдуллаев[1]✉
[1]Ташкентский государственный университет имени Низами, Ташкент, Узбекистан





ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

Аннотация

**ВВЕДЕНИЕ**: максимальное смещение заготовки по плоскостности и двум отверстиям находится в пределах допустимых значений и обеспечивает выполнение технических требований при фрезерных операциях.

**ЦЕЛЬ:** предложить схему базирования и установки заготовки корпусной детали при ее обработке с выполнением технических требований в операции фрезерования (рис.1).

**МАТЕРИАЛЫ И МЕТОДЫ.** в литературе отсутствуют сведения о том, насколько погрешности формы центральных пазов влияют на погрешности формы обрабатываемых цилиндрических поверхностей. Но в рассматриваемом случае существует риск того, что форма обрабатываемой поверхности не достигнет необходимой точности. В этом случае необходимо центральные прорези выполнить точнее, например, по форме R (с помощью дугового генератора).

**ОБСУЖДЕНИЕ И РЕЗУЛЬТАТЫ:** базовые погрешности для всех диаметральных размеров вала определяются погрешностями формы и расположения основных поверхностей устройства (переднего и заднего центров), а также погрешностями формы и расположения основные поверхности детали (центровые пазы).

**ЗАКЛЮЧЕНИЕ:** относительная геометрическая точность по цилиндричности, круглости и сечению профиля цилиндрических поверхностей составляет 30, 20 и 12 % от допуска размеров по A, V и C соответственно, поскольку эти отклонения считаются связанными с радиусом.

**Ключевые слова:** детальный эскиз, технологические основы, ориентация под прямым углом, схема базирования заготовки, три степени свободы заготовки, монтажные элементы.

**Для цитирования:** Абдуллаев А.Н. Организация обучения студентов методике расчета пошибки центровки корпуса. // Inter education & global study. 2025. №1. С. 153–160.

## ORGANIZATION OF TRAINING OF STUDENTS ON THE BASIS ERROR CALCULATION OF THE BODY

© Abdukhakim N. Abdullayev[1]✉
[1]Tashkent State Pedagogical University named after Nizami, Tashkent, Uzbekistan

Annotation

**INTRODUCTION**: the maximum displacement of the workpiece in the base on the flatness and two holes is within the possible limits and ensures the fulfillment of technical requirements in milling operations.

**AIM**: to propose a scheme for basing and installing the workpiece of the body part when processing it, while fulfilling the technical requirements in the milling operation (Fig. 1).

**MATERIALS AND METHODS:** there is no information in the reference literature on the extent to which errors in the shape of the central slots affect the shape errors of the cylindrical surfaces being processed. However, in the case under consideration, there is a risk that the required accuracy of the shape of the machined surface may not be achieved during orientation. In this case, it is necessary to make the center slots more accurately, for example, according to the R shape (with an arc generator).

**DISCUSSION AND RESULTS:** the basing errors for all diametrical dimensions of the shaft are determined by the errors of the shape and location of the main surfaces of the device (front and rear centers), as well as by the errors of the shape and location of the main surfaces of the part (center slots).

**CONCLUSION:** the relative geometric accuracy for the cylindricity, roundness of cylindrical surfaces and the cross section of the profile is 30, 20 and 12% of the size allowance for A, B and S, respectively, since these deviations are considered to be related to the radius.

**Key words:** detail sketch, technological bases, rectangular orientation, Basing scheme of the workpiece, three degrees of freedom of the workpiece, Mounting elements.

**For citation:** Abdukhakim N. Abdullayev. (2025) ‘Organization of training of students on the basis error calculation of the body’, Inter education & global study, (1), pp. 153–160. (In Uzbek).

Hozirgi kunda texnika sohasi mamlakatlarning iqtisodiy rivojlanishida muhim rol o‘ynamoqda. Industrializasiya davridan boshlab, ilmiy-texnik inqilobgacha bo‘lgan davrda texnika va mashinasozlik sohasi keng rivojlanib, turli sohalarda inson hayotiga katta ta’sir ko`rsatmoqda. Bu sohalarning rivoji faol ishlab chiqarish, samaradorlik, aniqlik va avtomatlashtirishni talab qiladi. Detallariga ishlov berish – bu materiallardan aniq va sifatli mexanik detallar, qismlar va mexanizmlarni yaratish jarayonidir. Ushbu jarayon ishlab chiqarishda muhim rol o‘ynaydi, chunki texnika va mexanizmlarning ishlashi detallarning yuqori aniqlik va samaradorlikda ishlab chiqarilishini talab qiladi. Mashina detallariga ishlov berish jarayonining samaradorligi, ishlab chiqarish tizimining yuqori samaradorligini ta’minlashga yordam beradi.

Mashina detallariga ishlov berishning asosiy maqsadi – materiallarning shaklini, o‘lchamlarini va tuzilishini aniqlashtirishdir. Bu jarayonda bir qator usullar qo‘llaniladi.

1.Detal eskizidan foydalanib, texnologik bazalar sifatida bazalarni birlashtirish prinsipini qo‘llab, quyidagi yuzalarni tanlash ma’qul kelishini aniqlaymiz: ishlov berish jarayonida to‘g‘ri burchakli orientatsiya uchun detalning konstruktorlik bazasi bo‘lgan asosining yassiligi A, va diagonal tarzda joylashgan ikkita teshikni (mavjud bo‘lgan to‘rttasining ichidan) olamiz.

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

2.Zagotovkaning bazalashish sxemasi (1-rasm): A yuzasi – oʻrnatish bazasi boʻlib, zagotovkani uchta erkinlik darajasidan muxrum qiladi (tayanch nuqtalari - 1, 2, 3); teshiklar yuzasidan biri ikkita tayanch nuqtasi boʻylab bazalashishni ta'minlaydi – oʻzaro perpendikulyar boʻlgan koordinatlar boʻylab siljish (qoʻshaloq tayanch bazasi, 4,5 nuqtalari); diagonal boʻyicha boshqa teshik zagotovkani erkinlikning bir darajasini maxrum qilib bazalashishni ta'minlaydi.

3.Oʻrnatish elementlari sifatida yassi yuzani A ishlatamiz, teshiklardan birining yuzasini oʻtqazish boʻyicha tirqishga ega boʻlgan silindrik barmoq bilan birlashtiramiz, boshqa teshikni kesilgan barmoq bilan birlashtiramiz.

4.Zagotovkani maksimal darajada burchak koʻchirilishi uni yassilik va ikkita teshik boʻyicha oʻrnatishi sxema asosida quyidagi formula boʻyicha aniqlanishi mumkin va u bu holatda quyidagi qiymatga teng boʻlishi mumkin.

1. $tg\alpha_{max} = \frac{S_{max}}{L}$ .Agar $D_{max\ teshik}$ =20,033 mm ekanligini hisobga olsak, $20d920^{-0,065}_{-0,117}$ oʻrnatish barmogʻi minimal diametrga egadir $d_{min}$=19,883mm

$$S_{max} = D_{max\ teshik} - d_{min} = 20,033 - 19,883 = 0,15 \text{ mm}$$

Texnologik bazalar sifatida qabul qilingan bazaviy teshiklar orasidagi masofa,bunda

$$L = \sqrt{250^2 + 160^2} = 296,82 \text{ mm}$$

$$tg\alpha_{max} = \frac{0,15}{296,82} = 0,005$$

Ishlov berilayotgan yassilik uzunligi boʻyicha l = 200 mm zagotovkaning chiziqli siljishi $x = l \cdot tg\alpha_{max} = 200 \cdot 0,0005 = 0,1$ mm. Old markaz qattiq. Yon qirra yuzalarini kesib tashlash $l_r$. Oʻlchamga moslashtirilgan ikkita keskich bilan parallel tarzda amalga oshiriladi. Oʻlchamlarga qoʻyimlar 14 aniqlik kvalitetiga muvofiq (2-rasm). $l_2$ oʻlcham uchun bazalashish xatoligi yoʻqdir. $l_3$ oʻlchami uchun oʻq yoʻnalishi boʻyicha xatolik valning umumiy uzunligi oʻzgarishidan (uzunlikka boʻlgan $T_1$ qoʻyimi) va zagotovkaning chap yoki oʻng tomonga Δ kattaligiga markaziy uya diametrining $D_{max}$ dan $D_{min}$ gacha oʻzgarishidan tuzilgan boʻladi. Bundan quyidagi qiymat kelib chiqadi:

$\Delta = \frac{D_{max}}{2tg\beta} - \frac{D_{min}}{2tg\beta} = \frac{T_D}{2tg\beta}$ Binobarin $\varepsilon_{\delta L3} = T_1 + \frac{T_D}{2tg\beta}$



**1-rasm. Zagotovkaning bazalashish sxemasi**

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

Agar old markaz suzuvchan (prujina osti) bo'lganida va chap yon qirraga tirgak ishlatilganida edi, u holda bazalashish xatoligi val uzunligi qo'yimi $T_1$ chegarasida o'lchash bazasi (o'ng yon qirra) faqat siljishni o'z ichiga olgan bo'lar edi.



**2-rasm. Zagotovkaning markazlarda bazalashish xatoligini hisoblash sxemasi.**

$l_1$ o'lchami uchun bazalashish xatoligi markaziy uyaning diametri tebranishlari bilan shartlashgan chap yon qirraning silijishiga teng. $\varepsilon_{\delta L1} = \frac{T_D}{2tg\beta}$

14 aniqlik kvaliteti bo'yicha qo'yim 6 dan 10 gacha diametrlar uchun 220 mkm (P3-jadvalning havolasiga qarang) ni tashkil qiladi. Demak, markaziy uyaning dumaloqligi qo'yimi normal nisbiy aniqlik uchun quyidagini tashkil qiladi: $T_{uyaning\ dumal} = 0{,}3 \cdot \frac{220}{2} = 33\ mkm$

Markazlarning konik yuzalari shakli va joylashishi xatoliklari 6 aniqlik kvalitetiga muvofiq, ular katta emas va shuning uchun ularni hisobga olmasa ham bo'ladi.Shunday qilib, markaziy uyalar dumaloqligidan og'ishlar 33 mkm ga yetishlari mumkin. Bu xatolik dastgoh markazlarining o'qlari va val o'qining bir-biriga to'g'ri kelmasligini keltirib chiqaradi va qo'yimning ekssentrik joylashishiga olib keladi, va demak, kesish kuchi kattaligi o'zgaradi. Bu, o'z navbatida, keskich va zagotovkaning o'zaro kerish kattaligi tebranishlariga olib keladi, va oqibatda ishlov berilayotgan yuzaning shaklidagi xatoliklarga olib keladi.

Silindrik zagotovkaning prizmada bazalashish xatoligini hisoblash Prizmada bazalashish sxemasi 3–rasmda keltirilgan. Bazalashish xatoligi bu holatda silindrik yuzaning diametri qo'yimi, shuningdek uning shakli xatoliklariga bog'liq. $H_1$, $H_2$ va $H_3$ o'lchamlari uchun bazalashish xatoliklarini aniqlaymiz. $H_1$ o'lchamlari uchun bazalashish xatoliklari $S_{max}$ - $C_{min}$ ning ayirmasi bilan aniqlanadi. Hisoblash sxemasidan quyidagilarni aniqlaymiz:

$$C_{max} = A - R_{max} = \frac{R_{max}}{\sin\alpha} - R_{max}$$

$$C_{min} = B - R_{min} = \frac{R_{min}}{\sin\alpha} - R_{min}$$

Demak

$$\varepsilon_{\delta H1} = (R_{max} - R_{min})\left(\frac{1}{\sin\alpha} - 1\right) = \frac{T_D}{2}\left(\frac{1}{\sin\alpha} - 1\right)$$

$H_2$ o'lchami uchun bazalashish xatoligi $L_{max}$ - $L_{min}$ ayirmasidan aniqlanadi. Hisoblash sxemasida quyidagilar kelib chiqadi:

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

$$L_{max} = A + R_{max} = \frac{R_{max}}{\sin\alpha} + R_{max}$$

$$L_{min} = B + R_{min} = \frac{R_{min}}{\sin\alpha} + R_{min}$$

shunga ko‘ra $\varepsilon_{\delta H2} = (R_{max} - R_{min})\left(\frac{1}{\sin\alpha} + 1\right) = \frac{T_D}{2}\left(\frac{1}{\sin\alpha} + 1\right)$

$H_3$ o‘lchami uchun bazalashish xatosi $S_1 C_2$, kattaligi bilan aniqlanadi, ya’ni (A-B) ayirmasi bilan. Shuning uchun

$$\varepsilon_{\delta H3} = \frac{R_{max}}{\sin\alpha} - \frac{R_{min}}{\sin\alpha} = \frac{T_D}{2\sin\alpha}$$



3-rasm. Prizmadagi silindrik zagotovkaning bazalashish xatolarini aniqlash sxemasi

Agar prizmaning ishchi yuzalari Δ chuqurchalar chuqurligi bilan aniqlanadigan darajada eskirgan bo‘lsa, u holda zagotovkaning o‘qi pastga quyidagi kattalikka siljiydi:

$$\varepsilon_u = \frac{\Delta}{\sin\alpha}$$

Endi prizmadagi asosiy yuzalar shakli xatoliklari bilan shartlashgan zagotovkalarning bazalashish xatoliklarini topamiz. Agar asosiy yuza konussimon bo‘lsa, zagotovkaning o‘qi $X_1 X_0$ o‘qiga qarab ma’lum bir burchak ψ ostida joylashadi (3-rasm).




4-rasm. Asosiy yuzaning konusligi mavjud bo‘lganida prizmada silindrik zagotovkaning bazalashish xatoliklarini hisoblash sxemasi

1-1 kesimda zagotovka diametr $D_{min}$ ga ega, 2-2 kesimda diametr $D_{max}$ ga.

Δ Konussimonlik quyidagi nisbat bilan aniqlanadi:

$$\Delta = \frac{D_{max} - D_{min}}{2}$$

bu degani, zagotovkaning siljishi $Z_0$ o‘qi yo‘nalishida, ya’ni konussimonlik bilan shartlashgan bazalashish xatoligi quyidagini tashkil qiladi:

$$\varepsilon_{\delta Z0} = \frac{\Delta}{\sin\psi}$$

$Y_0$ atrofida $X_1$ o‘qining burilish burchagi ψ quyidagi nisbat bilan L uzunlikda aniqlanadi:

$$\psi = \operatorname{arctg}\frac{mm}{L}$$

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

Agar zagotovka koʻndalang kesimda ellipslik koʻrinishida shakl xatoligiga ega boʻlsa, u holda uning oʻqi balandlik boʻyicha va gorizontal yoʻnalishda har qanday holatlarni egallaydi. 4-rasmda AV chiziqlari bilan zagotovkaning oʻqi harakati traektoriyasi koʻrsatilgan, agar uni prizmada aylantirsak. Ikkita koʻrsatilgan holatlar uchun zagotovkaning oʻqi prizma simmetriyasining oʻqida yotadi.

Zagotovkaning oʻqi gorizontal yoʻnalishda siljishi quyidagi nisbat bilan aniqlanadi: y = $\sqrt{2}(a-b)$ bunda a va b – ellipsning katta va kichik yarim oʻqlari.

Vertikal boʻyicha siljish y kattaligidan bir necha marta kichik




**4-rasm. Asosiy yuzaning ellipsligi mavjud boʻlganida prizmada silindrik zagotovkaning bazalashish xatoliklarini hisoblash sxemasi.**

Amaliy mashgʻulotni bajarish tartibi.

1. Zagotovkalarning bazalashish nazariyasi bilan tanishib chiqing.
2. Detalning asosiy va yordamchi konstruktorlik bazalarini aniqlab toping.
3. Bazalarning oʻrindoshlik prinipini ishlatib, zagotovkaning texnologik bazalari butligini belgilang.
4. Zagotovkaning birinchi ustanovkasida xomaki bazani tanlang va bazalashish sxemasini taklif qiling.
5. Bazalashish sxemasi va keyingi operatsiyalardagi ustanovkani ishlab chiqing.
6. Bazalarga vazifasiga koʻra, maxrum qiluvchi erkinlik darajalariga va namoyon boʻlish hususiyatiga toʻla nom bering.
7. Zagotovkaning bazalashish xatoliklarini taklif qilingan bazalashish sxemalarining biri boʻyicha hisoblab chiqing.

## ADABIYOTLAR ROʻYXATI | СПИСОК ЛИТЕРАТУРЫ | REFERENCES

1. Abdullayev.A.N (2024). Use of measuring instruments. в international bulletin of engineering and technology (Т. 4, Выпуск 2, сс.113–119).https://doi.org/10.5281/zenodo.10726900
2. Abdullayev.A.N (2024). A study of enclosed cylindrical and bevel gear reducers. Наука и инновация, 2(6), 148–154.https://in-academy.uz/index. php/si/article/view/28348
3. Abdullayev.A.N (2023). Methodology of problem solving in technical mechanics classes.Scientific electronic magazine "Science and Education". Volume 4 Issue 4

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

https://drive.goo gle.com/file/d/1GJzuiTGK_ITj7HReL8Pl6_yMqytgpgj1/view?usp=share_link. ISSN 2181-0842. APRIL 2023. 684-688

## MUALLIF HAQIDA MA'LUMOT [ИНФОРМАЦИЯ ОБ АВТОРЕ] [AUTHORS INFO]

✉**Abduhakim Nigmatovich Abdullayev**, "Texnologiya va professional ta'lim metodikasi" kafedrasi dotsenti, Ph.D. [**Абдухаким Нигматович Абдуллаев,** к.т.н., доцент кафедры «Технологии и методика профессионального образования»], [**Abdukhakim N. Abdullayev**, Ph.D., associate professor, Department of "Technology and professional education methodology "of"] manzil: O'zbekiston, Toshkent sh., Chilonzor tumani, Bunyodkor ko'chasi 27 uy; [адрес:Узбекистан, г. Ташкент, Чиланзарский район, ул. Бунёдкор, 27], [address: Uzbekistan, 27 Bunyodkor street, Chilanzor district, Tashkent city].

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

Original paper

# MUSIQA TA'LIMI YO'NALISHIDA AN'ANAVIY XONANDALIK FANINI O'QITISH KOMPONENTLARI




© Z.I. Ro'zmetov[1]✉
[1]Urganch davlat universiteti, Urganch, O'zbekiston

Annotatsiya

**KIRISH**: mazkur maqolada musiqa ta'limi yo'nalishida an'anaviy xonandalik fanini o'qitish komponentlari, ashula ijrochiligining bir qator ichki va tashqi xususiyatlari bayon etilgan.

**MAQSAD**: mazkur ilmiy maqolaning asosiy maqsadi – musiqa ta'limi yo'nalishida an'anaviy xonandalik fanini o'qitish jarayonida ta'lim komponentlarining samarali modelini ishlab chiqish va amaliyotda qo'llashning metodologik asoslarini yoritishdan iborat. Shu bilan birga, an'anaviy xonandalikning nazariy va amaliy jihatlarini pedagogik jarayonga integratsiya qilish, talabalarda ijodiy qobiliyatni rivojlantirish hamda milliy musiqa merosini saqlab qolish va yangi avlodga yetkazish masalalarini tahlil qilish ham ushbu maqolaning maqsadlari jumlasiga kiradi.

**MATERIALLAR VA METODLAR:** an'anaviy xonandalik fanini o'qitish metodikasi milliy musiqa merosini o'rganish va uni amaliy qo'llashga yo'naltirilgan. Ushbu metodika nafaqat talabalarga milliy musiqa madaniyatining mohiyatini ochib berishni, balki ularni ijodkorlikka, musiqa asarlarini chuqur his qilishga, estetik didni rivojlantirishga undashni ham nazarda tutadi.

**MUHOKAMA VA NATIJALAR**: an'anaviy xonandalik fanini o'qitish masalasi bugungi kunda musiqa ta'limi tizimida alohida dolzarb ahamiyat kasb etmoqda. Milliy musiqiy merosning saqlanishi va rivojlanishi ko'p jihatdan ushbu fan orqali talabalarga uzatiladigan bilim va ko'nikmalarga bog'liq. Xonandalik – bu nafaqat ijro san'ati, balki millatning madaniy qadriyatlarini ifodalovchi vosita hamdir. Shuning uchun uni o'qitishda nafaqat texnik jihatlarga, balki uning ma'naviy va tarbiyaviy ahamiyatiga ham e'tibor qaratish lozim.

**XULOSA**: bo'lajak musiqa o'qituvchisining kasbiy musiqa pedagogikasi faoliyati uning ovozli ishining o'ziga xos xususiyatlaridan iborat bo'lib, nutqda (materialni tushuntirish), xonandalik (ashula ijrochiligilarni ijro etish) rejimlarida va bir vaqtning o'zida ikkala rejimda (ashula ijrochiligini tushuntirish va namoyish qilish) ovozdan foydalanish bilan bog'liq.

**Kalit so'zlar:** an'ana, komponent, kasbiy musiqa, pedagogika, uslub, musiqa, ashula, xonandalik, ijrochilik, an'anaviy xonandalik.

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

**Iqtibos uchun:** Ro'zmetov Z.I. Musiqa ta'limi yo'nalishida an'anaviy xonandalik fanini o'qitish komponentlari. // Inter education & global study. 2025. №1 B. 161–168.

# КОМПОНЕНТЫ ПРЕПОДАВАНИЯ ТРАДИЦИОННОГО ВОКАЛЬНОГО ИСКУССТВА В МУЗЫКАЛЬНОМ ОБРАЗОВАНИИ

© З.И. Рузметов[1]✉
[1]Ургенчский государственный университет, Ургенч, Узбекистан

Аннотация

**ВВЕДЕНИЕ:** в статье описываются компоненты обучения традиционному пению в музыкальном образовании, а также ряд внутренних и внешних особенностей певческого исполнительства.

**ЦЕЛЬ**: основной целью данной научной статьи является освещение методических основ разработки и применения на практике эффективной модели образовательных компонентов в процессе обучения традиционному пению в сфере музыкального образования. При этом целями данной статьи являются интеграция теоретических и практических аспектов традиционного пения в педагогический процесс, развитие творческих способностей учащихся, анализ вопросов сохранения и передачи национального музыкального наследия новому поколению.

**МАТЕРИАЛЫ И МЕТОДЫ**: методика обучения традиционному пению ориентирована на изучение национального музыкального наследия и его практическое применение. Данная методика направлена не только на раскрытие учащимся сути национальной музыкальной культуры, но и на побуждение их к творчеству, глубокому переживанию музыкальных произведений, развитию эстетического вкуса.

**ОБСУЖДЕНИЕ И РЕЗУЛЬТАТЫ**: вопрос обучения традиционному пению имеет сегодня особое значение в системе музыкального образования. Сохранение и развитие национального музыкального наследия во многом зависит от знаний и умений, передаваемых студентам посредством этой дисциплины. Пение — это не только исполнительское искусство, но и средство выражения культурных ценностей нации. Поэтому при его преподавании необходимо обращать внимание не только на технические аспекты, но и на его духовно-воспитательное значение.

**ЗАКЛЮЧЕНИЕ**: профессиональная музыкально-педагогическая деятельность будущего учителя музыки складывается из специфики его вокальной работы, которая может осуществляться в речевом (объяснение материала), певческом (исполнение песенных произведений) режимах, а также одновременно в обоих режимах (певческое объяснение). и демонстрация исполнения), связанная с использованием голоса.

**Ключевые слова:** традиция, компонент, профессиональная музыка, педагогика, стиль, музыка, пение, вокал, исполнение, традиционное пение.

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

**Для цитирования:** Рузметов З.И. Компоненты преподавания традиционного вокального искусства в музыкальном образовании. // Inter education & global study. 2025. №1. С. 161–168.

# COMPONENTS OF TEACHING TRADITIONAL VOCAL MUSIC IN MUSIC EDUCATION

© Zurriyodjon I. Ro'zmetov[1]✉
[1]Urgench State University, Urgench, Uzbekistan

Annotation

**INTRODUCTION**: this article describes the components of teaching traditional singing in the field of music education, a number of internal and external features of singing performance.

**AIM**: the main purpose of this scientific article is to develop an effective model of educational components in the process of teaching traditional singing in the direction of music education and to highlight the methodological foundations of its practical application. At the same time, the objectives of this article include the analysis of the integration of theoretical and practical aspects of traditional singing into the pedagogical process, the development of creative abilities in students, and the preservation and transfer of national musical heritage to the new generation.

**MATERIALS AND METHODS**: the methodology for teaching traditional singing is aimed at studying national musical heritage and its practical application. This methodology involves not only revealing to students the essence of national musical culture, but also encouraging them to be creative, to deeply feel musical works, and to develop aesthetic taste.

**DISCUSSION AND RESULTS**: the issue of teaching traditional singing is of particular relevance in the music education system today. The preservation and development of the national musical heritage largely depends on the knowledge and skills transmitted to students through this discipline. Singing is not only a performing art, but also a means of expressing the cultural values of the nation. Therefore, when teaching it, attention should be paid not only to technical aspects, but also to its spiritual and educational significance.

**CONCLUSION**: the professional music pedagogical activity of a future music teacher consists of the specific features of his vocal work, which is associated with the use of the voice in speech (explanation of the material), singing (performance of song performances) modes, and simultaneously in both modes (explanation and demonstration of song performance).

**Key words:** tradition, component, professional music, pedagogy, style, music, singing, singing, performance, traditional singing.

**For citation:** Zurriyodjon I. Ro'zmetov. (2025) 'Components of teaching traditional vocal music in music education', Inter education & global study, (1), pp. 161–168. (In Uzbek).

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

Pedagogik an'analar yo'naltirilganligi bilan ajralib turadi – ular pedagogik voqelikning tayyor namunalarini reproduktiv ravishda ko'paytirishga yoki erkin pedagogik ijodga yo'naltirilishi mumkin. Bunday holatda bakalavriat bosqichi musiqa ta'limi yo'nalishi talabalarini o'qitishda bir qator mavjud komponentlardan foydalanish lozimligini ko'rsatadi. Bular: hissiy-irodaviy, intellektual-kognitiv, motivatsion-qiymat, shaxsiy-ixtiyoriy. Pedagogik an'analarda nazariy va empirik, obyektiv va subyektivning birligi muhim ahamiyat kasb etishi bilan bir qatorda ularning talaba shaxsiga yo'naltirilganligi bilan ahamiyatga egadir.

Tadqiqot jarayonida biz "An'anaviy xonandalik fani"ni o'qitish komponentlari ikkita qismdan iborat bo'lgan holda o'rganishga harakat qildik. Birinchi komponenet ijro etuvchi tarkibiy qism: "ta'lim elementlarining mazmuni" – ashula kuylashda tanani va boshni o'rnatish, ashula ijrochiligi nafasi, ashula ijrochiligi ovoziga hujum qilish, ovozning yuqori ashula ijrochiligi pozitsiyasi, ovoz apparati registrlari, ashula ijrochiligi diksiyasi, bu an'anaviy xonandalik ko'nikmalarini rivojlantirishga mos keladigan asosiy element bazasi va an'anaviy kuylashni o'qitish usullarining ishlab chiqilgan tasnifidan tanlangan "dominant usullar", metodologiyaning har bir bosqichida an'anaviy kuylash ko'nikmalarini shakllantirishga qaratilgan.

Nazariy va uslubiy komponent: "tezaurus" – bosqichlarda ashula ijrochiligi ko'nikmalarni rivojlantirishda yuzaga keladigan asosiy tushunchalarni belgilash va ovozni takomillashtirish asoslari ijro mashg'ulotlarini, xonandalik asarining ijro etilishini tuzatuvchi qo'shimcha nazariy va uslubiy material.

An'anaviy xonandalik fanini o'qitishda texnik tarkibiy qismni o'qitishning belgilangan elementlari ko'nikmalarni rivojlantirishga yordam beradi. Ashula ijrochiligi xonandalik ovoz sozlamalari – tashqi (to'g'ri holat, oyoq, qo'l, bosh holati, yuz ifodalari, ko'z ifodasi) va ichki (yumshoq tanglay, halqum, tilni kuylash holati), burun orqali yengil, jim nafas olish yoki yelkalar va klavikula ko'tarilmaydigan, pastki qovurg'alar yon tomonlarga yoyilgan, qorin biroz oldinga chiqib turadi, nafas olgandan keyin har doim kechikish bo'ladi, so'ngra nafas chiqariladi, boshqariladigan, cho'zilgan, asosan yumshoq ovoz balandligi, ko'tarilgan yumshoq tanglay, tovushning yuqori ashula ijrochiligi ijro pozitsiyasini his qilish, tovushning yuqori diapazonda o'tish notalarini kuylash, qattiq tanglay va yuqori tishlarga yaqin undoshlarning aniq talaffuzni yuzaga keltiradi. Ijrochilik ko'nikmalarni rivojlantirish xonandalik mashqlari, asarlarni o'rganish va ijro etish jarayonida sodir bo'ladi. Dominant usullar: tushuntirish-illustrativ, konsentrik, fonetik, og'zaki, eshitish nazorati, vizual nazorat. Hissiy-irodaviy badiiy tarkibiy qism texnik qism bilan bir xil bo'limlardan iborat.

Birinchi bo'limda quyidagilar ko'rsatilgan: hissiy-irodaviy (quvonch, mehr, qayg'u va boshqalar), mazmunli (she'riy matnni bilish) kuylash, aniq ashula ijrochiligi diksiyasi, ifoda vositalarini tanlash (ko'zlar, yuz ifodalari, qo'l harakatlari, kostyum va boshqalar). Dominant usullar: og'zaki, assotsiativ, analitik-sintetik, immersion, badiiy kontekstni yaratish.

Hiisiy-irodaviy va badiiy-faoliyatli komponentlar (badiiy obrazni etkazish) hissiy-irodaviy (jasorat, hazil, rahm-shafqat, og'riq va boshqalar), mazmunli (matn, subtekst

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

ma'nosini tushunish) ashula, ifodali ashula ijrochiligi diksiyasi, ekspresivlik vositalarini tanlashni o'z ichiga oladi. Dominant usullar: og'zaki, fonetik, assotsiativ, immersion, og'zaki harakat, empatiya.

Yakuniy bosqichda ijro tayyorgarligi o'quv elementlarining bajarilishini avtomatlashtirishni, ya'ni shakllangan ko'nikmalarga ega bo'lish texnik komponentini o'z ichiga oladi. Dominant usullar qo'llaniladi: fonetik, og'zaki, qiyosiy tahlil. Hissiy va badiiy tarkibiy qism ashula va texnik ko'nikmalarni qo'llashni, xonandalik asarining badiiy qiyofasini yetkazish uchun yetarli ifoda vositalarini tanlashni o'z ichiga oladi.

Hissiy-irodaviy komponenti rivojlanib, musiqiy ta'lim yo'nalishi talabalaridan "turli xil hissiy holatlarni haqiqat bilan yetkazadigan ekspressiv intonatsiyalar" ni kuylashda badiiy ijroni tabiiy ovozda ijro etilishini ta'minlaydi [2]. Ushbu tabiiy ijro tinglovchilarda tushunishni uyg'otadigan xissiy ifodaviy mazmunni ashula ijrosidagi asar yordamida yuzaga keltiradi [1]. Ashula ijrochiligida talaba ijro etilayotgan asar bilan uyg'unlashishiga ilhomlantiradigan so'zlar uchun yaxshi musiqa tanlash va ko'p narsa o'qituvchiga, hatto undan ham ko'proq musiqa ta'limi bakalavriat ta'lim o'nalishi talabasining ongi, iste'dodi, musiqiy xotirasi, ijro mahorati, ovozi, iste'dodi, qobiliyatiga bog'liq [3]. Talabada ma'lum shtamplar va stereotiplarni o'zlashtirishlari, ularning ushbu fanni kasbiy metodik jihatdan egallashlariga amaliy yordam beradi [4].

Badiiy-faoliyatli komponent mahalliy xonandalik maktablarida ashula ijrochiligi g'oyasini rivojlantirishning kvintessetsiyasi uning she'riy so'zlari mazmunida ifodalangan badiiy maqsadni ifoda etish vositalarining mukammal muvofiqligidadir. Bu o'z hayotida yashaydigan uyg'un - barqaror tasvirni yaratish mumkin bo'lgan yagona shart – talabalar tomonidan an'anaviy xonandalik asarlarini ijrosini mukammal, benuqson egallashlarida [3].

An'anaviy xonandalik fanini o'qitishning hissiy va badiiy tarkibiy komponentining maqsadi xonandalik asarining badiiy qiyofasini yaratish va uni ashula ijrochiligi standartiga erishishga qaratilgan uzatishdir. An'anaviy xonandalik asarlarining mohir ijrochisi S.Mannopov ashula janri asarlarining badiiy obrazi tushunchasiga ta'rif berib, "odamlarning fe'l-atvorini, ularning his-tuyg'ularini, kayfiyatini, ijtimoiy va tarixiy hodisalarini, ashula mazmunidagi obrazlarni ochish vositalarini, ashula so'zlari va unga bastalangan kuy-ohangning bir-birga mutanosibligini ta'kidlab o'tadi [5]. Musiqa ta'limi yo'nalishi talabalarining ijro mahoratini tarbiyalash xonandalik ijro texnikasi ko'nikmalarni rivojlantirish bilan parallel va o'zaro bog'liq bo'lishi kerak degan mulohazani izohlash mumkinligini ko'rsatdi [6].

Ashula ijrochiligida shubg'asiz texnik komponentning barcha elementlari hissiy va badiiy komponent bilan uzviy bog'liqdir. Xonandalik ijrochiligida asarning badiiy obrazini yaratish borasida kerakli ovozli ranglarni topishga yordam beradigan subtekst, musiqa pedagogikasi ta'limi elementlari bilan tanishish, imo-ishoralar, yuz, ko'zlarning turli xil his-tuyg'ular bilan ifodalanishi lozimligini ko'rsatadi [5].

An'anaviy xonandalik fanini o'qitish barobarida talabalar ashula asarini kuylashning badiiy tomoni ijro san'atida, musiqiy iboralarda, ijro etilayotgan asarni his qilish va tushunish ekanligini ta'kidlash joizdir [1]. Xonandalik ijrochiligining badiiy hususiyati haqida

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

gap borganda har bir tovush ichki tomondan she’r matni mazmunini o‘zida ifodalash bilan bir qatorda uni mazmun mohiyatini asoslashi kerak [5]. Musiqa ta’limi yo‘nalishi talabalari tomonidan ijro etilayotgan xonandalik asarlarining badiiy mohiyati ularning ijro mazmuniga moslashuvchanligida, kuy-ohangni rang-barangligi xilma-xilligida va tovushning so‘z ma’nosiga muvofiqligidadir [3].

Ashula asarining badiiy qiyofasini yaratish an’anaviy xonandalik fanini o‘zlashtirish jarayonida musiqa ta’limi yo‘nalishi talabasi iste’dodining nomayon etish bo‘lsa, uning ijodiy salohiyatini yuqori darajada o‘stirishi bilan bog‘liq bo‘ladi. Xonandalarning badiiy va ijodiy salohiyati-ijodiy faoliyat sharoitida shaxsni kelajakda amalga oshirish imkoniyati, badiiy va ijodiy moyilliklarga asoslangan oqilona va hissiy asoslar, ixtiyoriy qarorlarga bog‘liq bo‘lgan talaba shaxsining individual psixologik xususiyatlari, umumiy musiqiy va vokal savodxonligi va iste’dodi, talabaning hissiy-irodaviy sezgirligi bilan bog‘liq [2].

Tadqiqot ishining asosiy tushunchasida ashula asarining badiiy obrazini talqin etish masalasi avvalam bor, shoir va bastakor tomonidan musiqa asarini ijro etuvchining ekspressivlik vositalaridan foydalangan holda yaratilgan va tugallangan koloritli mazmunini aks ettirishidir. Ashula asarining badiiy qiyofasini yaratish quyidagilarni o‘z ichiga oldi: texnik komponentga egalik qilish va undan foydalanish; hissiy, mazmunli kuylash; badiiy obrazni yorqin aks ettirish; ashula ijrochiligi talab va qoidalariga erishish uchun ekspressivlik vositalarini tanlash.

Texnik tarkibiy qism va hissiy-badiiy tarkibiy qismlarining tahlili “Musiqa ta’limi” bakalavriat ta’lim yo‘nalishi talabalarida an’anaviy xonandalik ko‘nikmalarini rivojlantirish lozimligini aniqladi, bu ularning shaxsiyati, psixofiziologiyasi, musiqiy tayyorgarligi, kasbiy harakatchanligi, hissiy-ixtiyoriy komponent, sezgirligi, uslubiy ta’minoti va o‘qituvchi xonandaning kasbiy ijrochilik malakasi va tajribasi bilan bog‘liq. Pedagogik amaliyot va tadqiqot ishlari natijalarining belgilangan bosqichlarda amalga oshirilgan xulosalari shuni ko‘rsatdiki, musiqa ta’limi bakalavriat ta’lim yo‘nalishi talabalarining kasbiy tayyorgarligida o‘qitish usullarining yetishmasligi, foydalanilayotgan usullar talabalarni tez o‘zlashtirishlariga xizmat qilmasligini ko‘rsatdi.

Ushbu kasbiy-pedagogik komponentlarga ko‘ra, an’anaviy xonandalik fanini o‘qitish usullarining tasnifi ishlab chiqildi, u yuqorida muhokama qilingan o‘quv tarkibiy qismlarida ulardan foydalanish mumkinligiga asoslandi. Tadqiqot ishi davomida an’anaviy xonandalik fanini o‘qitishni tasnifotini uchta guruhga ajratgan holda o‘rgandik: birinchi guruh an’anaviy xonandalik fanini o‘qitishning texnik komponentini amalga oshiradigan usullar (tushuntirish-illustrativ, konsentrik, fonetik, ichki intonatsiya, tinglash (eshitish), vizual, qiyosiy tahlil; ikkinchi guruh hissiy va badiiy komponentni amalga oshiradigan usullar (ashula mazmunini tushunish, ijro etish, o‘z ovoziga ega bo‘lgan uslubni yaratish, asar badiiy kontekstni tushunish, psixofizik harakatlar, ovoz, intonatsiya, diksiya, talaffuz, og‘zaki harakatlar); uchinchi guruh ikkala komponentni rivojlantiruvchi usullar (analitik-sintetik, og‘zaki, assotsiativ).

Biz tomonimizda ishlab chiqilgan ushbu tasnifot “Musiqa ta’limi” yo‘nalishidagi talabalarda an’anaviy xonandalik fani ijrochilik ko‘nikmalarini rivojlantirishni yaxshilashga,

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

an'anaviy xonandalik ijrochiligini talabalar tomonidan oʻzlashtirishlarini ta'minlash, umuman olganda oʻqitishni takomillashtirishga hamda pedagogik faoliyat samaradorligini oshirishga qaratilgan.

Tadqiqot ishi doirasida yana bir ijrochilik komponentlarining oʻziga xos xususiyatlarini ta'kidlab oʻtish imkonitlari tugʻildi. Jumladan, talabalarning ashula ijrochiligi fiziologiyasida oʻzining ilmiy asoslangan "ichki eshitish" usulidir. Ushbu usulning muqobil shakli oʻzbek musiqa xonandaligi ijrochiligida "ichki intonatsiya" tushunchasi bilan ma'lum. Biz tomonimizdan tavsiya etilayotgan usul aslida bosh miya yarim konteksida va asosiy asab tizimida nafas olish va fonatsiyasida sodir boʻladigan jarayonlar ta'siri ostida xonandalik ovoz tebranishi mumkin boʻlgan hodisani oladi.

Eshitish usuli eshitish va nafas olish tizimlarini tartibga solish ashula ijrochiligida ovoz apparatining zarur koʻnikmalarini mustahkamlaydi, xonandalik ijrochiligida eshitish bilan bogʻliq ashula ijrochiligida ovoz apparatining ishlash xususiyatlarini aks ettiradi. Ovoz hosil boʻlishi sezgi organlari tomonidan boshqariladi. Bular: mushak sezgilari (tovush hosil qilish bilan bogʻliq boʻlgan tovush apparati); tovush tebranishlari (ovoz hosil boʻlish jarayonida tovushlarning tebranish hosil qiluvchi ovoz paychalari); eshitish sezgilari (tashqi tovushlarni ushlab qolish va bosh miya neyrobika rezonatrlarga uzatish).

An'anaviy xonandalik fanini oʻzlashtirish borasida kiritgan har bir yangi atama talabaning mutlaqo aniq gʻoyasiga mos kelishi kerak. Tovush va mushak sezgilari har doim ham aniq ogʻzaki tavsifga mos kelmasligi talabalarning koʻpincha taqqoslash va taqlitga murojaat qilishadi. Agar ular talaba uchun tushunarli boʻlsa va kerakli javob harakatlarini keltirib chiqarsa, ular qabul qilinadi [5].

Musiqa ta'limi yoʻnalishi bakalavrit talabalari ashula asarlari ustida ishlash koʻnikmalarini egallashlari, konsertlar, tadbirlar, bayramlar, sinf konsertlari, yakka xonandalik ijrochiligi, tanlov va festivallar va boshqalarga ishtirok etish uchun tayyorgarlik koʻrish, va barcha imkoniyatlardan unumli foydalanishlari uchun muntazam ravishda maqsadli ravishda oʻz ustida ishlashlari talab etiladi. Ushbu talablar talabalarda musiqiy ong, musiqiy tafakkur, musiqiy xotira, kasbiy ijrochilik mahoratini rivojlantirishga qaratilgan boʻlib, musiqani turli xil aloqalarning boyligida namoyish etish, san'atning boshqa turlaridan oʻxshashlik va farqni tushunish, ijrochilik an'analari bilan bogʻliqlikni koʻrsatadi [6].

Madaniy va tarixiy analoglarni, ya'ni: musiqa asarlari, taniqli ijrochilarning talqinlari, har bir asarga taalluqli boʻlgan mazmun, gʻoya va uslublarni, ijrochilikning eng yuksak an'analarini oʻzida tarkib toptirishga xizmat qiladi [2]. Qolaversa, musiqa ta'limi yoʻnalishi talabalarida ashula toʻgʻrisidagi bilim, ijodkorlik qobiliyati (tasavvur, sezgi, ovoz, musiqiy tajriba, taqqoslash, oʻzgartirish, tanlash, yaratish); individual eshitish qobiliyati sifatida idrokni rivojlantirish, ashula kompozitsiyasini ijro etishda musiqani ijodiy talqin qilish kabi ijrochilikning metodik an'analari rivojlanadi [4].

Ashula ijrochiligining she'riy matni avvalam bor aruz vaznda bitilgan mumtoz adabiyot she'ralaridan, qolaversa, barmoq vaznda atoqli shoirlar tomonidan mantlandan iborat boʻlgan oʻziga xos xususiyatlari bian ajralib turadi. undagi soʻzda harakatni ifodalashning kuchli vositasi mavzud boʻladii. Bizning ongimizda ichki assotsiativ

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

tasvirlarning uzluksiz zanjiri paydo boʻlishi kerak va u vizual eshitishda ifodalanishi shart. Bu ashula vositasida qalbni koʻrish va ichki eshitish demakdir [6].

An’anaviy xonandalik fani vositasida talabalar nafaqat ashula ijrochiligini oʻrganadilar, balki “ashula ijrochiligichi-aktyorlik san’ati” mahorat maktabini oʻtaydilar. Ashula ijrochiligichi-aktyorlik san’ati mahorati oʻzi kuylayotgan narsani qalbdan his etishi, uning mazmun va mohiyatini kuy-ohangda ifoda etayotganligiga ishonishi, uni toʻgʻri tarannum etishi kerak.

Xulosa qiladigan boʻlsak, boʻlajak musiqa oʻqituvchisining kasbiy musiqa pedagogikasi faoliyati uning ovozli ishining oʻziga xos xususiyatlaridan iborat boʻlib, nutqda (materialni tushuntirish), xonandalik (ashula ijrochiligilarni ijro etish) rejimlarida va bir vaqtning oʻzida ikkala rejimda (ashula ijrochiligini tushuntirish va namoyish qilish) ovozdan foydalanish bilan bogʻliq. An’anaviy xonandalikni oʻrganish asosan talaba va u oʻzlashtirayotgan asarlarning bastakorlari va ijrochilarining empirik (ashula ijrochiligi) tajribasidan kelib chiqadi. Shu sababli, an’anaviy xonandalikni oʻqitishda ijro va uslubiy tajriba sifatida an’analar alohida ahamiyatga ega va an’anaviy xonandalik ijrochiligi metodologiyasining asosidir.

## ADABIYOTLAR ROʻYXATI | СПИСОК ЛИТЕРАТУРЫ | REFERENCES

1. Панжиев Қ.Б. Ўзбек халқ қўшиқлари воситасида бўлажак мусиқа ўқитувчиларининг касбий тайёргарлигини такомиллаштириш. Монография. Т.: 2022 й. 204 б.
2. 2.Панжиев Қ.Б. Ўзбек халқ мусиқа ижоди. Ўқув қўлланма. Т.: 2022. 274 б.
3. 3.Qodirov R.Gʻ. Musiqa psixologiyasi. Musiqa nashriyoti. Toshkent. 2005. 87 bet.
4. Ibrohimjonova G.A., Yuldoshev U.Yu. Musiqa nazariyasi. Darslik. Toshkent. 2017.
5. 5.Begmatov S., Matyoqubov M. Oʻzbek an’anaviy cholgʻulari. Oʻquv qoʻllanma. Toshkent. Yangi nashr. 2008.
6. 6.Ibragimov O. Cadirov J. Musiqa 7 –sinf. T.Gʻ.Gʻulom 2003.
7. Navruzovich O. D. OʻZBEK MUMTOZ MUSIQASINING SUVORA JANRI HAQIDA //MASTERS. – 2024. – Т. 2. – №. 12. – С. 92-94.

## MUALLIF HAQIDA MA’LUMOT [ИНФОРМАЦИЯ ОБ АВТОРЕ] [AUTHORS INFO]

✉**Roʻzmetov Zurriyodjon Ismoilovich,** Urganch davlat universiteti oʻqituvchisi, [**Рузметов Зурриёджон Исмоилович,** преподавателя Ургенчского государственного университета], [**Zurriyodjon I. Ro'zmetov,** teacher of Urgench State University]; manzil: Oʻzbekiston, Urganch sh., Hamid Olimjon ko'chasi, 14-uy [адрес: Узбекистан, Ургенч, ул. Ҳамид Олимжон, 14], [address: Uzbekistan, 14, Khamid Alimjan st., Urgench city].

Ilmiy-nazariy va metodik jurnal
Научно-теоретический и методический журнал
Scientific theoretical and methodical journal
INTER EDUCATION & GLOBAL STUDY
ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

Original paper

# OLIY TA'LIM TIZIMINI MIQDOR VA SIFAT JIHATIDAN BAHOLASHNING RIVOJLANGAN DAVLATLAR TAJRIBASI




© J.Y. Buranova[1]✉
[1]Toshkent davlat iqtisodiyot universiteti, Toshkent, O'zbekiston

Annotatsiya

**KIRISH:** bu ishda ta'lim tizimini sifat va miqdor jihatdan baholash va isloh qilishning xalqaro tajribasi tahlil qilingan. Ko'plab mamlakatlarning oliy ta'limni baholash mezonlari, ta'limni rivojlantirish maqsadlari, ta'limni xalqaro darajaga olib chiqish choralari ko'rib chiqilgan. Tahliliy ishimizda AQSH, Germaniya va Angliya davlatlarining oliy ta'lim tizimini miqdor va sifat jihatidan baholashning mezonlari o'rganilgan. Jahon tajribasidagi baholashning akkreditatsiya va audit tizimi tahliliy o'rganilgan.

**MAQSAD:** jahon tajribasida keng qo'llaniladigan oliy ta'lim tizimini sifat va miqdor jihatdan baholash metodlarini o'rganish: Rivojlangan mamlakatlar tajribasidan kelib chiqqan xolda mintaqamizga mos bo'lgan baholash ,etodini taqdim qilish va oliy ta'limni sifat va miqdor jihatdan baholash metodini ishlab chiqishdir.

**MATERIALLAR VA METODLAR:** maqolada oliy ta'lim tizimini baholashning sifat va miqdor jihatlari tahlil qilingan, xususan AQSH, Germaniya va Angliya davlatlarining oliy ta'lim tizimini baholash metodlari o'rganilgan va tahlil qilingan.

**MUHOKAMA VA NATIJALAR:** ta'lim tizimini sifat va miqdor jihatdan baholashning muammosi universitetlar ta'lim sohasida innovatsiyalarni, ilmiy g'oyalarni, iqtidorli talabalarni va yosh olimlarni rag'batlantirishi, ta'limni sifat va miqdoriy jihatdan baholashdagi muammolarining turlari, AQSH, Germaniya va Angliyada universitetlarni akkreditatsiyadan o'tkazish tartibi, universitet talabalarining olgan bilimlar natijasini baholash mezonlari, audit tekshiruvlari va ularning afzalliklari ko'rsatilgan.

**XULOSA:** oliy ta'lim tizimini baholashning akkreditatsiya va auditni amalga oshiradigan mamlakatlarning tajribasi, shuningdek, baholash modelining har bir elementi uchun bir qator tavsiyalarni shakllantirishga imkon beradi. Universitetlarni baholashni nazorat qiluvchi agentlik mustaqillikka ega bo'lishi kerak. Tashkiliy jihatdan ixtisoslashgan vazirlikka bo'ysunmaslik tavsiya etiladi. Baholash tizimi universitetlarni yopish uchun qonuniy asoslarga muhtoj bo'lgan davlat uchun vosita bo'lishi mumkin. Boshqa manfaatdor shaxs xususiy sektor bilan raqobat sharoitida bo'lgan an'anaviy universitetlar bo'lishi mumkin. Bundan tashqari, agentlik ishi xalqaro ekspertlarni jalb qilgan holda muntazam ravishda sifatni baholashdan o'tishi kerak.

**Kalit so'zlar:** ta'lim sifatini baholash, akkreditatsiya, audit, oliy ta'lim, universitet samaradorligi.

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

**Iqtibos uchun:** Buranova J. Oliy ta'lim tizimini miqdor va sifat jihatidan baholashning rivojlangan davlatlar tajribasi Y.. // Inter education & global study. 2025. №1 B.169–177.

# ОПЫТ РАЗВИТЫХ СТРАН КОЛИЧЕСТВЕННОЙ И КАЧЕСТВЕННОЙ ОЦЕНКИ СИСТЕМЫ ВЫСШЕГО ОБРАЗОВАНИЯ

© Ж.Е. Буранова[1]✉
[1]Ташкентский государственный экономический университет, Ташкент, Узбекистан

Аннотация

**ВВЕДЕНИЕ:** в данной работе анализируется международный опыт качественной и количественной оценки и реформирования системы образования. Рассмотрены критерии оценки высшего образования многих стран, цели развития образования и меры по выводу образования на международный уровень. В нашей аналитической работе были изучены критерии количественной и качественной оценки системы высшего образования США, Германии и Англии. Аналитически изучена аккредитационная и аудиторская система оценки в мировом опыте.

**ЦЕЛЬ:** изучить методы качественной и количественной оценки системы высшего образования, широко используемые в мировом опыте: представить метод оценки, подходящий для нашего региона, и метод качественной и количественной оценки высшего образования, основанный на опыте развитых стран. разработка.

**МАТЕРИАЛЫ И МЕТОДЫ:** в статье анализируются качественные и количественные аспекты оценки системы высшего образования, в частности изучаются и анализируются методы оценки системы высшего образования США, Германии и Англии.

**ОБСУЖДЕНИЕ И РЕЗУЛЬТАТЫ:** проблема качественной и количественной оценки системы образования заключается в том, что университеты поощряют инновации, научные идеи, талантливых студентов и молодых ученых в сфере образования, виды проблем качественной и количественной оценки образования, США, Германия. Указан порядок аккредитации университетов в Англии, критерии оценки результатов студентов вузов, проверок и их преимущества.

**ЗАКЛЮЧЕНИЕ:** опыт стран, реализующих аккредитацию и аудит оценки системы высшего образования, также позволяет сформулировать ряд рекомендаций для каждого элемента модели оценки. Агентство, осуществляющее надзор за оценкой университетов, должно быть независимым. Организационно рекомендуется не подчиняться профильному министерству. Рейтинговая система может стать инструментом для государства, которому нужна правовая основа для закрытия университетов. Другой заинтересованной стороной могут стать традиционные университеты, конкурирующие с частным сектором. Кроме того, работа агентства должна проходить регулярную оценку качества с привлечением международных экспертов.

**Ключевые слова:** оценка качества образования, аккредитация, аудит, высшее образование, эффективность вуза.

**Для цитирования:** Буранова Ж.Е. Опыт развитых стран количественной и качественной оценки системы высшего образования. // Inter education & global study. 2025. №1. С. 169–177.

## EXPERIENCE OF DEVELOPED COUNTRIES IN QUANTITATIVE AND QUALITATIVE ASSESSMENT OF THE HIGHER EDUCATION SYSTEM

© Jazira E. Buranova[1]✉
[1]Tashkent State University of Economics, Tashkent, Uzbekistan

Annotation

**INTRODUCTION:** this paper analyzes international experience in qualitative and quantitative assessment and reform of the education system. The criteria for assessing higher education in many countries, the goals of education development and measures to bring education to the international level are considered. In our analytical work, the criteria for quantitative and quantitative assessment of the higher education system in the USA, Germany and England were studied. The accreditation and audit assessment system in world experience was analytically studied.

**AIM:** to study the methods of qualitative and quantitative assessment of the higher education system, widely used in world experience: to present an assessment method suitable for our region, and a method of qualitative and quantitative assessment of higher education, based on the experience of developed countries. development.

**MATERIALS AND METHODS:** the article analyzes the qualitative and quantitative aspects of the higher education system assessment, in particular, the methods of assessing the higher education system in the USA, Germany and England are studied and analyzed.

**DISCUSSION AND RESULTS:** the problem of qualitative and quantitative assessment of the education system is that universities encourage innovation, scientific ideas, talented students and young scientists in the field of education, types of problems of qualitative and quantitative assessment of education, USA, Germany. The procedure for accreditation of universities in England, the criteria for assessing the results of university students, checks and their advantages are indicated.

**CONCLUSION:** the experience of countries implementing accreditation and audit of the assessment of the higher education system also allows us to formulate a number of recommendations for each element of the assessment model. The agency supervising the assessment of universities should be independent. Organizationally, it is recommended not to be subordinate to the relevant ministry. The rating system can become a tool for the state, which needs a legal basis for closing universities. Another interested party can be

traditional universities competing with the private sector. In addition, the agency's work must undergo regular quality assessment with the involvement of international experts.

**Keywords:** education quality assessment, accreditation, audit, higher education, university effectiveness.

**For citation:** Jazira E. Buranova. (2025) 'Experience of developed countries in quantitative and qualitative assessment of the higher education system', Inter education & global study, (1), pp. 169–177. (In Uzbek).

Oliy ta'lim tizimida ta'limini sifat va miqdor jihatdan baholash oliy ta'limni boshqarish sohasida yangi, ammo jadal rivojlanayotgan yo'nalishdir. Lekin avvalgi davrlarda universitetlar ta'lim sifati masalalarini butunlay e'tiborsiz qoldirilgan deya olmiymiz, ammo so'nggi o'n yilliklarda turli mamlakatlarda universitetlarni tizimli baholash bo'yicha turli xil tashabbuslardan keng foydalanib kelmoqda.

So'nggi yillarda xususiy universitetlarning ochilishi ta'lim oluvchilar sonini keskin ochirib yubordi, natijada davlat universitetlar ham o'z profili nuqtai nazaridan qayta ko'rib chiqish va takomillashtirish ishlarini olib bordi. Shu bilan bir qator butun dunyoda universitetlarni davlat tomonidan moliyalashtirishning pasayishi yuz berdi, universitetlar o'zi sarflayotgan pullarni tahlil qilish va xalqaro darajada obro-e'tiborga ega bo'lish uchun o'z imkoniyatlarini kengaytira boshladi. O'z navbatida, Boloniya shartnomasi xalqaro talabalar harakatchanligini qayta ishga tushirdi, ya'ni Yevropa bo'ylab universitetlarda minimal sifat standartlari qo'llab-quvvatlanishiga kafolat talab qilindi. Endi universitetlar o'z oldiga – sifatni yaxshilashga qanday erishish mumkin degan vazifani qo'yishi kerak? Buning uchun barcha universitetlar yagona standartlarga ega bo'lgan akkreditatsiya formatidagi mavjud baholash tizimini amalga oshirish kerak [1].

Talim tizimini sifat va miqdor jihatdan baholash - bu kutilgan natijalarni o'qitish natijalariga mos holda kafolatlash, universitetlarning xatti-harakatlarini tartibga soluvchi vositalar to'plami. Baholash tizimi davlatlar tomonidan tashkil etilgan ammo avtonom bo'lgan maxsus agentlik tomonidan nazorat qilinadi [2]. Yevropada agentlik ustidan nazorat ko'pincha davlatga tegishli bo'ladi, ba'zan universitetlar assotsiatsiyasi ishtirokida ham tashkil etiladi. Amerika modelida akkreditatsiya agentliklari davlatning sezilarli ishtirokisiz notijorat tashkilotlar sifatida ishlaydi. Bazi hollarda universitetlarni sifat va miqdor jihatdan baholashda ishtirok etish bepul bo'lishi ham mumkin, ammo baholashning majburiy bo'lishi universitetlar bu ishda ishtirok etishdan bosh tortaolmasligini anglatadi. Lekin ta'lim tizim miqdor va sifat jihatdan baholashni adolatli o'tkazish uchun quyidagi savollarga javob berishi kerak. Sifatni baholash tartibini kim nazorat qiladi? Bu barcha universitetlar uchun majburiy bo'ladimi? Baholash usullari va protseduralarini standartlashtirish darajasi qanday bo'ladi? Mutaxassislarni kim tayinlaydi va ularning tashrifining mohiyati nimada? Baholashning qanday oqibatlari rejalashtirilgan? Ushbu savollarga javoblar ta'lim sifatining asosiy muammosi qanday shakllantirilganiga bog'liq.

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

Oliy ta'lim tizimidagi manfaatdor tomonlar ikkita asosiy muammoni aniqlaydilar-bu minimal sifat standartlariga javob berish va uni doimiy ravishda takomillashtirish zarurati [3-4].

Ta'lim tizimini sifat va miqdor jihatdan baholashning navbatdagi katta muammosi universitetlar ta'lim sohasida innovatsiyalar, ilmiy g'oyalar, iqtidorli talabalar va yosh olimlarni rag'batlantiradi. Natijada universitetlar sifatni doimiy ravishda yaxshilashga intilishni boshlaydilar [5]. Asosiysi ular bir vaqtning o'zida ushbu maqsadlarga qanchalik muvaffaqiyatli erishilganligini muntazam ravishda mustaqil baholaydilar. Baholashda rivojlanish strategiyasi va ichki jarayonlarni tavsiflovchi o'z-o'zini tekshirish hisobotlari muhim rol o'ynaydi. Tashkilot vaziyatni yaxshilash uchun o'z faoliyati to'g'risida ma'lumot to'plashi va kerakli agentlikka taqdim eta olishi kerak.

Ta'limni sifat va miqdoriy jihatdan baholashdagi muammolarining har xil turlari mavjud, bu muammolarni baholashning turli tizimlari tomonidan ko'rib chiqiladi. Bunday baholash ko'pincha ta'lim sifatini emas, balki universitet ma'sullarining ma'lumotlarini taqdim etish hajmiga ko'ra baholanadi [6-7]. Shuning uchun ta'lim tizimida muhum ko'rsatkich sifatida kutubxonadagi kitoblar soni, ilmiy darajaga ega o'qituvchilar soni, o'quv dasturini xalqaro talablarga mosligi qabul qilingan [8]. Universitet ma'lum bir ta'lim sifatini monitoring qilish tizimini qo'llab-quvvatlashini e'lon qilishi mumkin, audit ushbu bayonotlarning to'g'riligini tekshiradi. Shunday qilib, audit o'z-o'zidan sifatni tekshirmaydi, lekin universitetlar taqdim etgan ma'lumotlarning haqqoniyligini va bu ma'lumotlarning qanchalik ta'lim sifatiga ta'sir etishini tekshiradi [9]. Endi oliy ta'lim tizimini baholashning ikki asosiy turi akkreditatsiya va auditni tahlil qilib chiqamiz.

Akkreditatsiya-bu ta'lim sifatini baholash jarayoni bo'lib, natijada ta'lim muassasasi yoki yo'nalish minimal darajada sifat standartlariga javob bera olishi yoki bera olmasligi hal qilinadi. Oxirgi xulosa sifatida ta'lim muassasasi yoki yo'nalish akkreditatsiyadan o'tgan yoki o'ta olmagan degan xulasa chiqariladi [10]. Akkreditatsiya jarayoni uch bosqichda amalga oshiriladi: tashkilotdan ma'lumot yig'ishi, ekspert tekshiruvi va komissiya xulosasi. Dastlab bu uch bosqichli tekshiruv AQSH da joriy e'tilgan bo'lsa, keyinchalik Yevropa mamlakatlari o'z ta'lim muassasalarini akkreditatsiyadan o'tkazish uchun qo'llanila boshladi. Akkreditatsiyadan o'tgan universitetlarning nafaqat nufuzi oshadi balki, davlatning qo'llab quvvatlovi ham oshiriladi. AQShda faqat akkreditatsiyadan o'tgan universitet talabalari uchun federal kredit olishi mumkin bo'lsa, yevropada akkreditatsiyadan o'tgan oliy ta'lim muassasalari davlatning roziligisiz o'zlarining maxsus ta'lim yo'nalishlarini ochishlari mumkin. Yevropa va AQSHda mintaqa xususiyatiga kelib chiqib akkreditatsiya moslashuvchanlik shaklda amalga oshiriladi. Davlat birinchi navbatda standartlarni belgilaydi mavjud infratuzilma va ta'lim dasturining mazmuni va keyin dasturlarning ularga mos kelishini tekshiradi. Bu moslashuvchan shaklda universitetlarni tekshirish uchun yagona standartdan foydalana olmaydi. Ta'lim muassasalari moslashuvchan shakldagi akkreditatsiyadan o'tkazishda ba'zi siyosiy va iqtisodiy cheklovlar asosida yuzaga kelgan kamchiliklarni hisobga olish kerak.

Yevropa sharqida joylashgan davlatlar o'z ta'lim muassasasini akkreditatsiyadan o'tkazishda majburiy shakldan foydalanadi. Bunda ta'lim sifati minimal standartlarga javob

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

bera olishi kerak. Natijada nodavlat oliy ta'lim muassasalari soni tez o'sib, hatto davlat universitetlar ham akademik va moliyaviy mustaqillikka erishishga harakatlar kuchayib ketdi. Bu majburiy akkreditatsiya natijasida universitetlarning minimal standartlarga qanchalik mos yoki mos emasligi tekshiriladi. Endi ba'zi rivojlangan davlatlar akkreditatsiya tizimini ko'rib chiqaylik.

Akkreditatsiya jarayoni dastlab AQShda paydo bo'lgan va bu mamlakatning ta'lim tizimi uchun o'ziga xos xususiyat hisoblanadi. Ushbu tizim oliy ta'lim muassasalari tomonidan tashkil etilgan. 19-asr oxiriga kelib oliy ta'lim sohasini tartibga solish zaruriyati paydo bo'ldi. Chunki shu davrgacha AQSHda oliy ta'lim sohasida boshqaruvning markazlashtirilmagan va davlat tomonidan maxsus cheklovlar amalga oshirilmagan. 1913-yilda Shimoliy Markaziy hudud (NCACS) kollej va maktablarining birlashmasi tomonidan akkreditatsiya tizimi joriy etildi. Biroq bu jarayon 1952-yilda Yangi Angliya assotsiatsiyasi (NEACS) universitetlari va kollejlari bu baholash tizimini qabul qilganidan keyingina yakunlandi. Shundan so'ng, AQSh oliy ta'lim muassasalarining akkreditatsiyasi rivojlanib bordi va oxirgi 50 yil ichida shakllandi. Hozirda AQShda akkreditatsiya tizimining asosiy organi Oliy ta'limni akkreditatsiya qilish kengashi (CHEA) hisoblanadi. Ushbu kengash 1993-yilda O'rta maxsus ta'limni akkreditatsiya qilish kengashi (COPA) tugatilgandan keyin tashkil etilgan. COPA 1975-yilda ikkita tashkilot – Milliy akkreditatsiya komissiyasi va Mintaqaviy akkreditatsiya komissiyalari federatsiyasining birlashuvi natijasida tashkil etilgan edi. CHEAning asosiy vazifalari quyidagilardan iborat:

- Oliy ta'limda sifat standartlarini ta'minlash.
- Talabalar va ularning ota-onalarini akkreditatsiya jarayonlari haqida xabardor qilish.
- Oliy ta'limning davlat va xususiy tashkilotlar oldida nufuzini oshirish.

AQSh Ta'lim departamenti (DoE) esa akkreditatsiya jarayonlarini bevosita boshqarmaydi, balki moliyaviy mexanizmlar orqali tartibga soladi. Hozirgi qonunlarga ko'ra, faqat akkreditatsiyadan o'tgan ta'lim muassasalari davlat va federal hukumat tomonidan moliyaviy yordam olish imkoniyatiga ega bo'ladi. Shu jumladan, talabalarga davlat tomonidan moliyaviy yordam faqat akkreditatsiyadan o'tgan oliy o'quv yurtlarida o'qiyotgan taqdirda beriladi.

Germaniyada akkreditatsiya jarayoni 1998 yilda joriy etildi, va u AQSH akkreditatsiya tizimidan farqli ravishda butun universitetlarni emas ta'lim yo'nalishlarini va dasturi uchun mo'ljallangan majburiy shakli amalga oshirildi. Akkreditatsiya natijasida ta'lim muassasasiga ikkita shakl (akkreditatsiyadan o'tdi yoki o'ta olmadi)dan tashqari, shartli ravishda kelajakda amalga oshirish shartini ham qo'llanilgan. Dastlab akkreditatsiyada fakultet va yo'nalishlar bo'yicha professor-o'qituvchilar va talabalar soni to'g'risida turli xil ma'lumotlar tekshiriladi, keyin yo'nalish va unda o'tiladigan fan bo'yicha maqsadlari, shakllari va modullari tekshiriladi. Tekshiruv komissiyasi tarkibida nafaqat o'qituvchilar balki ish beruvchilar tashkilot vakillari ham ishtirok etishlari mumkin. Komissiyasi tarkibi universitet rahbariyati, professor-o'qituvchilar va talabalar bilan alohida ish olib boradi. Unjiversitet rahbariyatidan mavjud yo'nalishlarning maqsadi, uni amalga oshirish rejalari bilan tanishtirishni talab qilsa, proseffor-o'qituvchidan fanning o'quv rejasi, talabalarni

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

o‘qitish va baholash usullari, talabalar bilan – o‘qituvchilar bilan o‘zaro munosabatlari, chet elda amaliyot va o‘qitish shaklida mavjud imkoniyatlari haqida suhbat olib boradi.

1998-2001 yillarda Angliyada akkreditatsiya jarayoni boshlanda, bunda universitetlar o‘ziga yangi yo‘nalishlarni kerakli tuzilmalardan tasdiqlatmasdan ochish huquqiga qo‘lga kirita boshladi. Natijada talabalar sonining ko‘payishiga, yangi ta’lim yo‘nalishlarining ochilishiga va universitetlar o‘z jozibodorligni oshirishga imkoniyat tug‘uldi. Davlat universitetlar oldiga umumiy ko‘nikmalarni ham o‘z ichiga oladigan alohida dasturlar uchun maxsus ko‘nikmalar va vakolatlar to‘plamini ishlab chiqish vazifasini qo‘ydi. Dastlab kimyo va tarixga keyinchalik kimyogarlar universitetda kimyo o‘qitishning bitta modelini ishlab chiqildi, lekin tarixchilar esa bunday modelni ishlab chiqishga keskin qarshi chiqishdi. Shunga qaramay, loyiha barcha fanlarga tarqaldi – bu yillarda har bir sohada diplom olish uchun qanday ko‘nikmalar talab qilinishini tasdiqlashi kerak bo‘lgan 50 ga yaqin qo‘mitalar mavjud edi. Ushbu ishlarning barchasi natijasida turli sabablar, shu jumladan nufuzli universitetlarning qarshiligi tufayli standartlar tartibga soluvchi kuchga ega bo‘lmadi, ammo institutlarning o‘zlari ulardan foydalandilar.

Auditi universitetning ta’lim sifatining yuqori standartlarini mustaqil ravishda saqlab qolish qobiliyatini baholashga qaratilgan. Auditorlik formati talabalarning o‘qish natijalarini tahlil qilishga yaqinroq. Biroq, kurs baholari o‘z-o‘zidan ahamiyatsiz: universitet o‘qitish sifatini baholash uchun talabalar natijalaridan qanchalik foydalanishi baholanadi. Bunday holda, kursning mazmuniga emas, balki ushbu kursda o‘qitish natijasida talabalar egallagan bilimlari haqida ma’lumot to‘plash tizimi qanday tuzilganiga e’tibor qaratiladi. Jarayonning o‘zi universitetning sifatni saqlashga jalb qilinganligi haqidagi dalillarni baholaydigan mutaxassislarning tashrifi shaklida amalga oshiriladi. Baholash natijalari ko‘pincha keyingi rivojlanish bo‘yicha tavsiyalar shaklida shakllantiriladi.

Akademik audit muhim afzalliklarga ega. Birinchidan, intizomiy shartlar bilan taqqoslaganda, talabalarni baholash tizimini yaratish, fikr-mulohazalarni to‘plash va ulardan kursni ishlab chiqishda yanada foydalanish bo‘yicha kelishuvga erishiladi. Ikkinchidan, u ta’lim sifatini saqlab qolish va rivojlantirish uchun mas’ul bo‘lgan universitetlarda davom etayotgan sifat monitoringi madaniyatini rivojlantiradi. Uchinchidan, audit tizimning xilma-xilligini va universitetlarning avtonomiyasini saqlashga imkon beradi. Professor-o‘qituvchi o‘z kursida talabalar erishishi kerak bo‘lgan maqsadlarni o‘zi shakllantirishi mumkin, asosiysi, bu maqsadlarga haqiqatda erishilayotganligini kuzatish. Agar bu muntazam ravishda ro‘y bersa, o‘qitish sifati doimiy ravishda yaxshilanadi deb ishoniladi. Akademik audit uchun protseduralari ishlab chiqilgan bo‘lib, ularning maqsadi universitet ichidagi o‘zgarishlarni qo‘llab-quvvatlashdir. Universitet faoliyati kontekstiga katta e’tibor qaratilgan. Keyinchalik audit boshqa ko‘plab mamlakatlarda yoki akkreditatsiyaga qo‘shimcha formatda (Finlyandiya) yoki asosiy baholash formatida (Gonkong) qo‘llanila boshladi.

Sifatli o‘qitish bu – professor-o‘qituvchilarning talabalar natijalarini muntazam kuzatib borish, ularning maqsadlariga erishishini ta’minlash va bilimlarning o‘zgarishini tahlil qilishdir. Chunki audit tizimi uchun talabalarning fikr – mulohazalari o‘qitish sifatini

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

baholashning eng muhim elementlaridan biridir. Talabalarning natijalari va bilimlarni egallashda o‘qituvchining o‘rni keng tahlil qilinadi.

AQShda maktab o‘qituvchilarini tayyorlash dasturlarini akkreditatsiya qilish bilan shug‘ullanadigan maxsus kengash (Teacher Education Accreditation Council) mavjud. Akkreditatsiya paytida dastur sifat tamoyillarini qanchalik qo‘llab-quvvatlashi baholanadi, ularning mohiyati asosan talabalar natijalariga e’tibor berish bilan bog‘liq. Mutaxassislarni o‘qitish yuqori darajada olib borilayotganiga ishontirish kerak, talabalar bilimlarini baholash vositalari haqiqiydir, talabalarning fikr-mulohazalari kurslarni yaxshilash uchun ishlatiladi. Dastur o‘qitish maqsadlarini tushuntirishi va dalillarni jalb qilgan holda (dalillarga asoslangan yondashuv) ularga erishganligini ko‘rsatishi kerak. Shu bilan birga, dalillarning variantlari yuqoridan chiqarilmaydi, institutning o‘zi ularni tanlaydi – talabalarning baholari, kurs sharhlari, portfellar, reytinglar, oraliq baholar, testlar, talabalar va bitiruvchilarni tekshirish. Auditorlarning tashrifi asosan dalillarni tekshirish bilan bog‘liq.

Oliy ta’lim tizimini sifat va miqdor jihatdan baholash tizimini tubdan isloh qilish bo‘yicha jahon tajribasi uchta asosiy tendensiya mavjud. Birinchisi, mamlakatlar akkreditatsiya formatini o‘z mintaqa xususiyatidan kelib chiqib sezilarli darajada isloh qiladi yoki bu jarayondan butunlay voz kechadi. Agar universitetlar akkreditatsiya jarayonidan o‘tgan bo‘lsa, ular minimal sifat standartlariga muvofiqligini tasdiqlaydilar. Keyinchalik, baholash tizimini takomillashtirish va universitetlarni standartlarga muvofiqligini qayta-qayta tekshirmaslik kerak. Baholash tizimining maqsadi akkreditatsiya formati mos bo‘lmagan ta’lim sifatini yaxshilash bo‘lishi kerak.

Ikkinchisi, ko‘pgina mutaxassislar sifat auditi formatini joriy etishni zarur deb hisoblaydi. Sifat auditi formatining afzalliklari alohida dastur emas, balki universitet darajasida baholash tartibini tashkil etish qobiliyati bilan bog‘liq. Natijada bu ekspertlar hamjamiyatining xarajatlari kamayadi, bu har bir yo‘nalishni yuqori darajada tekshirish imkonini beradi. Bundan tashqari, audit formati kontseptual ravishda talabalarning o‘qish natijalari va fikr – mulohazalariga asoslanadi-universitet ulardan ta’lim sifatini yaxshilash uchun qanchalik foydalanishini baholaydi. Bu ta’lim sifatini baholashga ko‘proq yaqinlashishga imkon beradi. Va nihoyat, audit universitet hamjamiyati tomonidan ko‘proq qo‘llab-quvvatlanadi, bu umuman har qanday tartibga solish urinishlariga salbiy ta’sir qiladi.

Uchinchisi, universitetlar yagona baholash tizimiga solish bir muncha muammoli va bu usuldan voz kechish kerak, chunki bu ta’lim tizimining xilma-xilligini pasayishiga olib keladi. Baholash tizimi universitetning o‘ziga xos xususiyatlarini hisobga olishi kerak. Kichik mamlakatlarda bu har bir ekspertiza paytida hisobga olish mumkin. Universitetlari ko‘p bo‘lgan mamlakatlarda boshqa strategiya ko‘proq mos keladi. Birinchidan, universitetlar tarixiy turlarga yoki miqdoriy ko'rsatkichlarga qarab tasniflanishi mumkin.

Baholash natijalari va universitet taqdiri bo‘yicha keskin qarorlardan baholash bo‘yicha masul tashkilotlar xulosa chiqarishga shoshmaslik kerak. Universitetlar har qanday holatda ham mezonlarga javob berishga harakat qiladilar, hatto ular uchun ularning faoliyati sifati bilan hech qanday aloqasi bo‘lmasa ham.

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

## ADABIYOTLAR RO'YXATI | СПИСОК ЛИТЕРАТУРЫ | REFERENCES

1. Bernhard A. Quality Assurance in an International Higher Education Area: A Case Study Approach and Comparative Analysis. Wiesbaden: VS Verlag für Sozialwissenschaften. 2012. –P. 294
2. И.Ж.Гергова, М.А.Коцева, А.Х.Ципинова, Э.Х.Шериева, И.К.Азизов // Виртуальные лабораторные работы как форма самостоятельной работы студентов// "Pedagogical sciences" –C. 94-98
3. X.N.Karimov. //Fizika fanini o'qitishda virtual laboratoriya ishidan foydalanish// "Yosh olimlar, doktarantlar va tadqiqotchilarning onlayn ilmiy-forumi" materiallar to'plami. –P. 102-104
4. El-Khawas E. The Teacher Education Accreditation Council (TEAC) in the USA In D. Dill, M. Beerkens (Eds.), Public Policy for Academic Quality: Analyses of Innovative Policy Instruments (pp. 37–61). Dordrecht, London: Springer, 2010. doi.org/10.1007/978-90-481-3754-1_3
5. X.Sh.Asadova, Yu.N.Karimov. // Effective organization of the educational process based on new modern technologies. // "Science and innovation" international scientific journal. Volume 1 Issue 7. 2022. -C. 230-233.
6. Кожедуб А.В., Евстигнеев Л.А. // Виртуальные практикумы по физике для вузов// – https://multiring.ru/
7. Kh.N.Karimov. // Methods of self-education in teaching students physics using ict-information and computer technologies. // "Galaxy international Interdisciplinary Research Journal", 11(2), -C. 471–475.
8. X.N.Karimov, M.M.Asfandiyorov, M.A.Axmadov. // Zamonaviy yondashuvlar asosida fizika o'qitishni rivojlantirish.// "Yosh olimlar, doktarantlar va tadqiqotchilarning onlayn ilmiy-forumi" materiallar to'plami. 2023. –P. 113-115.
9. E.Z.Imamov, Kh.N.Karimov, S.SXalilov, A.E.Imamov. // The future belongs to learning with an active process of self-education of students // // "Science and innovation" international scientific journal. Volume 1 Issue 5. 2022. -C. 479-482.
10. E.Z.Imamov, Kh.N.Karimov. // Kredit tizimi sharoitida fizika faning elektromagnitizm bo'limidan laboratoriya ishlarini tashkil etish muammolari va uning yechimlari // "Ta'lim va innovatsin tadqiqotlari" jurnali. №12. 2022. –B. 154-158.

## MUALLIF HAQIDA MA'LUMOT [ИНФОРМАЦИЯ ОБ АВТОРЕ] [AUTHORS INFO]

✉**Buranova Jazira Yergash qizi,** Akademik faoliyat departamenti tarkibidagi Akademik faoliyatni tashkil etish bo'limi bosh mutaxassisi, [**Буранова Жазира Ергаш кизи**, Главный специалист отдела организации академической деятельности Департамента академической деятельности], [**Jazira E. Buranova**, Chief Specialist of the Academic Activities Organization Department of the Academic Activities Directorate] manzil: 100066, Toshkent shahri, Islom Karimov ko'chasi, 49-uy, e-mail: info@tsue.uz. [адрес: 100066, г. Ташкент, ул. Ислама Каримова, д. 49; e-mail: info@tsue.uz], [address: 100066, Tashkent, st. Islama Karimov, 49; e-mail: info@tsue.uz].

Ilmiy-nazariy va metodik jurnal
Научно-теоретический и методический журнал
Scientific theoretical and methodical journal
INTER EDUCATION & GLOBAL STUDY

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

Original paper

# RAQAMLI TEXNOLOGIYALARINING MOHIYATI VA UNGA DOIR AYRIM MASALALAR TAHLILI




© L.D.Yadgarova[1], G.B.Murodova[2]
[1]Buxoro davlat universsiteti, Buxoro, O‘zbekiston

Annotatsiya

**KIRISH**: ushbu maqolada raqamli texnologiyalarining mohiyati va o’ziga xosligiga doir ayrim masalalar tahlil etiladi. Shuningdek, internet, televidenie, kino, radio, video, mobil telefoni, turli ma’lumotlar aks etgan slayd va suratlar kabi aloqa va ma’lumot uzatuvchi vositalarning jadal rivojlanib borishi, raqamli aksiologik madaniyatini shakllantirish hamda o’sib kelayotgan avlodning axborot xavfsizligini ta’minlash muammolarini anglash va bartaraf etish – bugungi kunning dolzarb masalalaridan biri ekanligiga e'tibor qaratiladi.

**MAQSAD**: talabalar uchun zarur bo’lgan o’quv-uslubiy materiallar axborotni himoyalash muammosi asosan komp'yuter tizimlari va tarmoqlari sohasida faoliyat ko’rsatuvchi mutaxassislar hamda zamonaviy kompyuterlar vositalaridan foydalanuvchilar e’tiborini jalb etishdan iborat.

**MATERIALLAR VA METODLAR**: talabalar uchun zarur bo’lgan o’quv-uslubiy materiallar axborotni himoyalash muammosi asosan komp'yuter tizimlari va tarmoqlari sohasida faoliyat ko’rsatuvchi mutaxassislar hamda zamonaviy kompyuterlar vositalaridan foydalanuvchilar e’tiborini jalb etish masalasini o‘rganish aniq metodologik yondashuvlarni talab qiladi. Ushbu tadqiqotda pedagogik-psixologik tahlil, kuzatish, eksperiment, diagnostika va statistik tahlil usullaridan foydalanildi.

**MUHOKAMA VA NATIJALAR**: bugun raqamli texnologiyalar kirib bormagan soha qolmadi. Qaysi bir jabhani olmaylik qulaylik, oshkoralik va tezkorlik bobida zamonaviy axborot texnologiyalari yangilanishlarning muhim omiliga aylanib borayotir. Shu bois yurtimizda iqtisodiy-barqarorlik, ijtimoiy farovonlikni ta’minlash, aholi turmush darajasini yanada oshirish uchun barcha jabhaga axborot-kommunikatsiya texnologiyalarini keng joriy etishga alohida ahamiyat berilmoqda.

**XULOSA:** raqamli texnologiyalar islohotlar jarayonining ochiqligini ta’minlash, davlat va jamiyat o’rtasida samarali axborot almashish mexanizmini o’rnatishda muhim vosita sanaladi. Ayni paytda hukumat, vazirlik va idoralar, shuningdek, parlament a’zolarining aholi bilan samarali muloqot o’rnatish uchun maxsus virtual qabulxonalari tashkil etilgani, avvalo, jahon amaliyotiga uyg’un holda sohada qonun hujjatlarini muttasil takomillashtirib borish, yangi qonunlarning mazmun-mohiyatidan keng jamoatchilikni xabardor qilish va ularni amaliyotga samarali tatbiq etishga xizmat qiladi.

**Kalit so'zlar**: raqamli ta'lim, usul, uslub, ijtimoiy, onlayn, axborot, jamiyat, internet, madaniyat, kommunikatsiya, globallashuv, texnologiya, mediasavodxonlik, ijtimoiy taraqqiyot va boshqalar.

**Iqtibos uchun**: Yadgarova L.D., Murodova G.B. Raqamli texnologiyalarining mohiyati va unga doir ayrim masalalar tahlili. // Inter education & global study. 2025. №1 B.178–186.

# АНАЛИЗ СУЩНОСТИ ЦИФРОВЫХ ТЕХНОЛОГИЙ И НЕКОТОРЫХ СВЯЗАННЫХ С НИМИ ВОПРОСОВ

© Л.Д. Ядгарова[1]✉, Г.Б. Муродова[2]✉
[1]Бухарский государственный университет, Бухара, Узбекистан

Аннотация

**ВВЕДЕНИЕ**: в этой статье будут проанализированы некоторые вопросы, касающиеся природы и уникальности цифровых технологий. Также акцентируется внимание на том, что динамичное развитие средств связи и передачи информации, таких как интернет, телевидение, кино, радио, видео, мобильный телефон, слайды и фотографии с различной информацией, формирование цифровой аксиологической культуры, а также осознание и преодоление проблем обеспечения информационной безопасности подрастающего поколения – одна из актуальных проблем сегодняшнего дня.

**ЦЕЛЬ**: учебно-методические материалы, необходимые учащимся проблема защиты информации состоит в привлечении внимания специалистов, работающих преимущественно в области компьютерных систем и сетей, а также пользователей современных средств вычислительной техники.

**МАТЕРИАЛЫ И МЕТОДЫ**: учебно-методические материалы, необходимые студентам изучение проблемы защиты информации, привлекающей внимание специалистов, работающих преимущественно в области компьютерных систем и сетей, а также пользователей современных средств вычислительной техники, требует определенных методологических подходов. В данном исследовании использованы методы педагогико-психологического анализа, наблюдения, эксперимента, диагностического и статистического анализа.

**ОБСУЖДЕНИЕ И РЕЗУЛЬТАТЫ**: сегодня не осталось отрасли, в которую не проникли бы цифровые технологии. Какой бы фронт мы ни выбрали в главе о доступности, прозрачности и быстроте современные информационные технологии становятся важным фактором инноваций. Поэтому для обеспечения экономической стабильности, социального благополучия, дальнейшего повышения уровня жизни населения в стране уделяется особое внимание широкому внедрению информационно-коммуникационных технологий по всем направлениям.

**ЗАКЛЮЧЕНИЕ**: цифровые технологии являются важным инструментом в обеспечении открытости процесса реформ, налаживании эффективного механизма

обмена информацией между государством и обществом. В настоящее время создаются специальные виртуальные приемные правительства, министерств и ведомств, а также членов парламента для налаживания эффективного диалога с населением, что, в первую очередь, способствует постоянному совершенствованию законодательства в отрасли в соответствии с мировой практикой, информированию широкой общественности о содержании новых законов и эффективному их применению на практике.

**Ключевые слова**: цифровое образование, метод, стиль, социальное, онлайн, информация, общество, интернет, культура, коммуникация, глобализация, технологии, медиаграмотность, социальное развитие и т. д.

**Для цитирования:** Ядгарова Л.Д., Муродова Г.Б. Анализ сущности цифровых технологий и некоторых связанных с ними вопросов. // Inter education & global study. 2025. №1. С. 178–186.

## ANALYSIS OF THE ESSENCE OF DIGITAL TECHNOLOGIES AND SOME RELATED ISSUES

© Lola Dj. Yadgarova[1]✉, Guli B. Murodova[2]✉
[1,2]Bukhara State University, Bukhara, Uzbekistan

Annotation

**INTRODUCTION**: this article will analyze some issues related to the nature and uniqueness of digital technologies. Attention is also focused on the fact that the dynamic development of means of communication and information transmission, such as the Internet, television, cinema, radio, video, mobile phone, slides and photographs with various information, the formation of a digital axiological culture, as well as awareness and overcoming the problems of ensuring information security of the younger generation is one of the urgent problems of today.

**AIM:** educational and methodological materials necessary for students the problem of information security is to attract the attention of specialists working mainly in the field of computer systems and networks, as well as users of modern computing equipment.

**MATERIALS AND METHODS**: educational and methodological materials necessary for students the study of the problem of information security, which attracts the attention of specialists working mainly in the field of computer systems and networks, as well as users of modern computing equipment, requires certain methodological approaches. This study uses methods of pedagogical and psychological analysis, observation, experiment, diagnostic and statistical analysis.

**DISCUSSION AND RESULTS**: there is no industry today that has not been penetrated by digital technologies. Whichever front we choose in the chapter on accessibility, transparency, and speed, modern information technology is becoming an important driver of innovation. Therefore, in order to ensure economic stability, social well-

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

ko'nikmalarini rivojlantirish, jamoaning strukturasini tashkil etadigan yo'naltirilganlik, uyushqoqlik, intellektual kommunikativlik, psixologik muhit singari umumiy sifatlarni rivojlantirish borasidagi qimmatli fikrlari hozirgi davr uchun ham katta ahamiyatga ega.

Tajriba va kuzatishlarimiz shuni ko'rsatadiki bo'lajak tarbiyachilarni jamoada ishlash ko'nikmalarini rivojlantirishda diniy qadriyatlardan foydalanish muhim vosita hisoblanadi.Chunki qadimgi ajdodlarimiz komil inson haqida butun bir axloqiy talablar majmuasida zamonaviy tilda aytsak, sharqona axloq kodeksida:

- jamoa insonga ruhiy quvvat beradigan, o'ziga bo'lgan ishonchini orttiradigan;
- faoliyat va muloqotni yuqori axloqiy va estetik jihatdan yuksaltiradigan;
- shaxslararo munosabatlarda ijtimoiy qiymatga egaligi hamda hamkorlik faoliyatining shaxsiy mazmuni bilan ajralib turadigan rivojlanishning yuqori darajadagi guruhi deya ta'kidlanadi.

Shuning uchun pedagoglarni halollik, poklik, vatan manfaatlari yo'lida fidoyilik ko'rsatish ruhida tarbiyalashda, ularga o'zliklarini anglatish va jamoada ishlash ko'nikmalarini rivojlantirishda milliy, diniy qadriyatlar muhim o'rin egallaydi.

Aytish o'rinliki, bo'lajak tarbiyachilarni ota- onalar bilan jamoaviy ishlash ko'nikmalarini shakllantirish mazmun, mohiyatini ma'naviy meros yordamida tarkib toptirish zamirida shaxsning ijtimoiy faolligi, yuksak ma'naviy axloqiy sifatlari tarbiyalanadi.

Mintaqamizda yashaydigan xalqlarga xos jamoaviylikning tarixiy-ijtimoiy jihatlariga alohida e'tibor qaratish lozim. Atrofi cho'l va sahrolar bilan o'ralgan, tabiat, iqlimi g'oyat murakkab bo'lgan mintaqa sharoitiga moslashish zarurati azaldan vodiylarda, katta suv manbalari – daryo va anhorlar bo'yida yashab kelgan elat va millatlarning ming yillar davomida bir-biriga moslashib, yaqin yelkadosh bo'lib, bir-birining og'irini yengil qilib yashashini taqozo etib keladi. Chindan ham, bu zaminda istiqomat qiladigan odamlarning tarqoq bo'lib yashashga imkoni yo'q, tabiatning o'zi, hayotning o'zi ularni shu ruhda tarbiyalagan. Bir so'z bilan aytganda, jamoa ya'ni jamuljam bo'lib yashash tuyg'usi xalqimiz uchun o'ziga xos hayot falsafasiga, yana ham aniqrog'i, hayot qoidasiga aylanib ketgan. Ushbu tuyg'u bugungi milliy mentalitetimizning asosini tashkil etadi va bizni boshqalardan ajratib turadigan xususiyat sifatida namoyon bo'ladi.

Tarixiylik tamoyiliga asoslanib pedagoglarni jamoada ishlash ko'nikmalarini rivojlantirish uchun birinchi galda:

- Ahmad Yassaviy, Bahovuddin Naqshbandiy, Al-Buxoriy, Abu Rayhon Beruniy, Abu Ali ibn Sino, Muhammad al-Xorazmiy, Abulqosim Firdavsiy, Amur Temur, Alisher Navoiy, Zahiriddin Muhammad Bobur singari allomalarning merosidagi badiiy ijod namunalarini "Oila– mahalla-ta'lim muassasasi" jamoat kengashi hamkorlik strategiyasi asosida pedagoglar ongiga singdirish, hamkorlikda tadbirlar tashkil etish ;
- bo'lajak tarbiyachilarni ota- onalar bilan jamoaviy ishlash ko'nikmalarini shakllantirishda ularning yosh, shaxsiy, jinsiy xususiyatlarini inobatga olib, tarbiyaviy ishlarni tashkil etishda ularga individual munosabatda bo'lish;
- bo'lajak tarbiyachilarni ota-onalar bilan jamoaviy ishlash ko'nikmalarini shakllantirish xususiyatlariga ta'rif berish.

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

- boʻlajak tarbiyachilarni ota-onalar bilan jamoaviy ishlash koʻnikmalarini shakllantirishda xorijiy tajribalarni o ʻrganish va tahlil qilish.

Tadqiqotlar va adabiyotlar tahlili shundan dalolat beradiki, tarbiya – ijtimoiy jarayon hisoblanib, jamiyatning asosiy vazifalaridan biridir. Boʻlajak tarbiyachilarni ota- onalar bilan jamoaviy ishlash koʻnikmalarini tarbiyalash jarayonida ham tarbiya yordamida avlodlarning sinalgan, eng ma'qul, taraqqiyparvar tajribasi oʻzlashtiriladi va yangi avlodga yetkaziladi, odamlarning ongi, hulqiga shu jamiyatda qabul qilingan axloq me'yorlari singdiriladi, yetakchilik qilayotgan mafkura oʻzlashtiriladi;

Jamoada oʻzini tutish qoidalarini shakllantirishda milliy qadriyatlar va ajdodlarimiz merosi alohida pedagogik imkoniyatlarga ega. Fikrimizcha, bugungi kunda pedagoglar jamoasiga milliy qadriyatlarni singdirish, Oʻrta Osiyo mutafakkirlarimiz ilmiy merosidan foydalanib insonparvarlikka yoʻnaltirilgan, tashkillashtirilgan birlikning darajasi hamda psixologik kommunikativligi jihatidan ajralib turadigan pedagoglar jamoasini tashkil etish davr talabiga aylanib bormoqda.Jamoa-kishilarning uyushuv shakli. Bunda insonlar vositalari hammaning mulki hisoblangan. Jamoa tamoman yoki qisman oʻzini-oʻzi boshqargan. Urugʻ, oila, xonadon, mahalla va qoʻshnichilik jamoalari mavjud boʻlgani tarixdan ma'lum. Jamoaviy identifikatsiya va jamoaviy jipslik hamda jamoaviy oʻz-oʻziga xizmat tushunchalari jamoaviylikdan kelib chiqqan. Jamoaviylik kollektivizm- insonlarning o ʻzaro yaqinligi va hamkorligi asosida shakllangan, dunyo xalqlarida, jumladan, o ʻzbeklarda ijtimoiy birlikni anglatuvchi muhim tushuncha hizoblanadi.

Aytish oʻrinliki, ijtimoiy va shaxsiy mohiyatga ega hamkorlik faoliyati mazmuni yordamida pedagoglarda ijobiy xislatlar tarkib toptiriladi. Bu xislatlar shaxsning ijtimoiy faolligini oshiradi, jamiyat taraqqiyotiga munosib hissa qoʻshishga safarbar qiladi. Buni Oʻzbekiston Respublikasi Prezidenti Sh.M. Mirziyoevning "Boy ma'naviy merosimiz, me'moriy va tarixiy yodgorliklarni keng targʻib qilish, milliy urf odatlari haqida toʻgʻri ma'lumot berish kerakligi" toʻgʻrisidagi fikrlari ham yaqqol tasdiqlaydi".

## ADABIYOTLAR ROʻYXATI | СПИСОК ЛИТЕРАТУРЫ | REFERENCES

1. Hamdamova M.T. Talabalarda boshqaruv madaniyatini rivojlantirish texnologiyalarini takomillashtirish // Mugʻallim xem uzliksiz bilimlendirio. 2023. №4, 59-63 b. ISSN 2181-7138.
2. Hamdamova M.T. Menejment culture in students development methods // International journal of students in business Management, Economics and Strategies, ISSN (E): 2949-883X, JIF:7.925 SJIF 2023:5.404. 62-65 p.
3. Hamdamova M.T. Milliy madaniyatni saqlash va rivojlantirish-Boshqaruv faoliyatining mohiyati sifatida // In an International Conference on Educational Discoveries and humanities, Published online with E-Conference Series, Hosted online from Plano, Texas, USA. Italy. ISSN (E):2835-319X, SJIF: 5.385, 15.09.2023.

4. Hamdamova M.T. Maktabgacha ta'lim tashkiloti rahbarining boshqaruv kompetensiyasini takomillashtirishga oid jahon tajribalari tahlili // Scientific theoretical and methodical journal, ISSN 2992-9024 (online) 2024, №6. 41-47 b.
5. Абу Абдуллоҳ Муҳаммад ибн Исмоил ал-Бухорий. Саҳиҳи Бухорий. Ал-жомеъ ас-саҳиҳ. (ишонарли тўплам). I китоб. –Т.:"Ўзбекистон миллий энциклопедияси" Давлат нашриёти. 2008. 20-б.
6. Абу Наср Форобий. Фозил одамлар шаҳри. –Т.: А.Қодирий номидаги халқ мероси нашриёти, 1993. – 224 б.
7. 7.Амир Темур ўгитлари. – Т.: "Наврўз", 1992. - 45 б
8. 8.Авлоний, Абдулла. Танланган асарлар: 2-жилд. – Т.: Маънавият, 2006. - 304 б.
9. Махмутазимова, Ю. Р. (2019). Роль воспитателя в детском саду в формировании личности ребенка. Actual Problems of Applied Sciences Journal World, (3), 24-28.
10. Махмутазимова, Ю. Р. (2024). БЎЛАЖАК МТТ ТАРБИЯЧИЛАРИНИНГ КОММУНИКАТИВ КОМПЕТЕНЦИЯСИНИ АХБОРОТ-КОММУНИКАЦИЯ ТЕХНОЛОГИЯЛАРИ ЁРДАМИДА РИВОЖЛАНТИРИШ ЗАРУРИЯТИ. Лучшие интеллектуальные исследования, 14(3), 98-103.
11. Махмутазимова, Ю. Р. (2021). Бўлажак тарбиячилар ва тарбияланувчиларнинг коммуникатив компетенцияларини ахборот-коммуникация технологиялари ёрдамида ривожлантириш. Экономика и социум, (10 (89)), 887-890.
12. Халилова, Д. Ф. (2023). Эффективность совершенствования технологий развития социальной компетентности будущих воспитателей. Лучшие интеллектуальные исследования, 4(2), 3-4.

## MUALLIF HAQIDA MA'LUMOT [ИНФОРМАЦИЯ ОБ АВТОРЕ] [AUTHORS INFO]

✉**Tatliboyev Shuxratjon Kamol o'g'li**, mustaqil tadqiqotchi, [**Татлибоев Шухрат Камол угли**, соискатель], [**Shukhrat K. Tatliboyev**, independent researcher]; manzil: O'zbekiston, Toshkent sh., Chilonzor tumani, Bunyodkor ko'chasi 27 uy; [адрес: Узбекистан, г. Ташкент, Чиланзарский район, ул. Бунёдкор, 27], [address: Uzbekistan, 27 Bunyodkor street, Chilanzor district, Tashkent city].

Ilmiy-nazariy va metodik jurnal
Научно-теоретический и методический журнал
Scientific theoretical and methodical journal
INTER EDUCATION & GLOBAL STUDY
ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

Original paper

# YARIMO‘TKAZGICHLI DIODNING VOLT-AMPER TAVSIFINI O’RGANISH MAVZUSINI DASTURIY VOSITALAR ASOSIDA TASHKIL ETISH METODIKASI




© Sh.T. Qo‘ziboyev[1]✉
[1]Quvasoy shahar ixtisoslashtirilgan maktabi, Farg‘ona, O‘zbekiston

Annotatsiya

**KIRISH:** ushbu maqolada umumiy o‘rta ta’lim va ixtisoslashtirilgan maktablarida fizika fanidan laboratoriya darslarini tashkil etishdadagi muammolar o‘rganiladi. Fizikadan laboratoriya ishlarini dasturiy vositalaridan tashkil etishga doir masalalar yoritiladi. Bundan tashqari diodning volt-amper xarakteristikasini o‘rganish laboratoriya ishini bajarish ketma-ketligi tushuntirib o‘tiladi. Ushbu maqoladagi ma’lumotlar fizika fanini mustaqil o‘rganuvchilar va fizika fani o‘qituvchilari uchun foydali bo‘ladi.

**MAQSAD:** maqola fizika fanidan laboratoriya ishlarini jihozlar yetishmayotganda yoki nosoz holatga kelib qolganda ham samarali tashkil etish usullarini o‘rgatishni maqsad qiladi. Fizikada fanidan laboratoriya darslarini tashkil qilishda texnika xavfsizlik qoidalari, xonada jixozlar bilan ishlashdagi muammolarga to‘liq yechim topishga yordam beradi. Fizika fanini o‘rganuvchilarga mukammal va oson bilim olishiga va bilim olish samaradorligini oshirishga xizmat qiladi.

**MUHOKAMA VA NATIJALAR**: umumiy o‘rta ta’lim maktablarida fizika fanidan bilimlarni takomillashtirishda va laboratoriya darslarini tashkil etishda axborot kommunikatsiya texnologiyalaridan foydalanish samarali natija beradi. Masalan; laboratoriya xonalarining yetishmasligi, laboratoriya jixozlarining mavjud emasligi, mavjud laboratoriya jihozlarining ishga yaroqli emasligi. Ushbu muammolarni bartaraf etish uchun eng ma’qul yo‘l laboratoriya ishlarining virtual variantini ishlab chiqish hisoblanadi. O‘quvchi virtual laboratoriya ishlarini bajarishda fizika fanini chuqurroq o‘rganish bilan bir qatorda AKT savodhonligini ham oshirib boradi.

Tahlillar asosida shuni ta’kidlash mumkinki, yuqoridagi talablardan kelib chiqqan holda, umumiy o‘rta ta’lim maktab o‘quvchilariga fizika fanidan integrallashgan bilimlar asosida ta’lim berish hamda o‘quv eksperimentini takomillashtirishda axborot kommunikatsiya texnologiyalaridan foydalanish ham dolzarb pedagogik muammo hisoblanadi.

**XULOSA:** o‘qituvchida: o‘quvchilarni baholashdagi shaffoflikka erishadi, ularni tez va bir vaqtda baholaydi;

O‘quvchida: fizik bilimlarni egallashga bo‘lgan qiziqishi ortadi, ijodiy (yaratuvchanlik) qobiliyati rivojlanadi.

O‘quv mashg‘ulotlarida interfaol texnologiyalarni qo‘llash bilan biz o‘quvchilarning nafaqat bilimini oshiramiz, balki ularning ijodkorlik faoliyatining rivojlanishiga ham olib kelamiz. Bundan tashqari o‘quvchilarning barchasini qisqa vaqt davomida baholashga ham erishamiz.

Hozirgi kunda, o‘qitishning texnik vositalari ichida eng samaralisi bu elektron doskadir. Chunki kompyuterlar, mobil telefonlar, televideniya, internet muhitida o‘sgan bugungi yoshlar jo‘shqin ko‘rinuvchi ma’lumotlarga hamda rag‘batlantiruvchi omillarga juda chanqoq. Elektron doska proyeksion texnologiyalar sensorli qurilmalar bilan mujassamlashganligi sababli, unda talaba faqat kompyuterda ko‘rganini ko‘ribgina qolmasdan, balki u jarayonga aktiv aralasha oladi: orqaga - ildinga harakat qildira olishi va hatto tasvirni to‘xtatib qo‘yishi, ko‘rilayotgan materialga qo‘shimchalar kiritishi, o‘zgartirishi, tahrir qilishi, har xil ranglar bilan belgilashi, unga izoh berishi mumkin bo‘ladi. Demak, elektron doska ham o‘zaro faollikni oshiruvchi omillardan biri ekan.

Mazkur mavzuni o‘rganish orqali fizika fanini o’rganuvchilarga natijalarga tez va samarali erishish yo’llari aniq belgilanadi.

**Kalit sozlar:** diod, yarimo‘tkazgichli diod (kolodkada), kalit; milliampermetr; voltmetr, dasturiy pedagogik vosita, axborot texnologiyasi, 3D model.

**Iqtibos uchun:** Qo‘ziboyev Sh.T. Yarim o‘tkazgichli diodning volt-amper tavsifini o’rganish mavzusini dasturiy vositalar asosida tashkil etish metodikasi. // Inter education & global study. 2025. №1 B. 220–226.

# ВОЛЬТ-АМПЕРНОЕ ОПИСАНИЕ МЕТОДОВ ОРГАНИЗАЦИИ ОБЪЕКТОВ ПОЛУПРОВОДНИКОВЫХ ДИОДОВ НА ОСНОВЕ ПРОГРАММНЫХ СРЕДСТВ

© Ш.Т. Кузибоев[1]✉
[1]Кувасойская городская специализированная школа, Фергана, Узбекистан

Аннотация

**ВВЕДЕНИЕ:** в данной статье рассматриваются проблемы организации лабораторных занятий по физике в общеобразовательных и специализированных школах. будут освещены вопросы, связанные с организацией лабораторных работ по физике с использованием программных средств. кроме того, поясняется последовательность выполнения лабораторной работы по изучению вольт-амперной характеристики диода. информация в этой статье будет полезна самостоятельным студентам-физикам и преподавателям физики.

**Цель:** целью статьи является обучение методам эффективной организации лабораторной работы по физике даже при отсутствии или неисправности оборудования. при организации лабораторных занятий по физике правила технической безопасности помогут найти комплексное решение проблем работы с оборудованием в помещении. это помогает студентам-физикам получить совершенные и легкие знания и повысить эффективность обучения.

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

**ОБСУЖДЕНИЕ И РЕЗУЛЬТАТЫ:** использование информационно-коммуникационных технологий в общеобразовательных школах при совершенствовании знаний по физике и организации лабораторных занятий дает эффективные результаты. Например; отсутствие лабораторных помещений, отсутствие лабораторного оборудования, неиспользование существующего лабораторного оборудования. Лучший способ преодолеть эти проблемы — разработать виртуальную версию лабораторной работы. Выполняя виртуальную лабораторную работу, студент не только больше узнает о физике, но и повышает свою ИКТ-грамотность.

На основании анализа можно отметить, что исходя из вышеизложенных требований, обучение учащихся общеобразовательных школ на основе интегрированных знаний по физике и использования информационно-коммуникационных технологий в совершенствовании учебного эксперимента является актуальной педагогической задачей.

**ВЫВОД:** учитель: добивается прозрачности в оценивании учащихся, оценивает их быстро и одновременно, у школьника: повышается интерес к приобретению физических знаний, развиваются творческие способности.

Используя интерактивные технологии в образовательной деятельности, мы не только повышаем знания учащихся, но и ведём к развитию их творческих способностей. Кроме того, мы сможем оценить всех студентов за короткий период времени.

На сегодняшний день наиболее эффективным из технических средств обучения является электронная доска. Потому что сегодняшняя молодежь, выросшая в среде компьютеров, мобильных телефонов, телевидения и Интернета, очень жаждет увлекательной информации и мотивационных факторов. Поскольку в электронной доске реализованы проекционные технологии с сенсорными устройствами, ученик может не только видеть то, что видит на компьютере, но и активно участвовать в процессе: может перемещаться вперед-назад и даже ставить изображение на паузу, дополнять просматриваемый материал. Можно вносить дополнения, изменять, редактировать, отмечать разными цветами, комментировать. Итак, электронная доска – один из факторов, повышающих взаимную активность.

Изучая эту тему, для студентов-физиков четко определяются пути быстрого и эффективного достижения результатов.

**Ключевые слова:** диод, полупроводниковый диод (в блоке), переключатель; миллиамперметр; вольтметр, программный педагогический инструмент, информационные технологии, 3D-модель.

**Для цитирования:** Кузибоев Ш.Т. Вольт-Амперное описание методов организации объектов полупроводниковых диодов на основе программных средств. // Inter education & global study. 2025. №1. С. 220–226.

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

# METHODOLOGY OF ORGANIZING THE SUBJECT OF STUDYING THE VOLT-AMPERE DESCRIPTION OF A SEMICONDUCTOR DIODE ON THE BASIS OF SOFTWARE TOOLS

© Sherali T. Kuziboev [1]✉
[1]Kuvasoy city specialized school, Fergana, Uzbekistan

Annotation

**INTRODUCTION:** this article examines the problems of organizing physics laboratory classes in general secondary education and specialized schools. Issues related to the organization of laboratory work in physics using software tools will be covered. In addition, the sequence of performing the laboratory work of studying the volt-ampere characteristic of the diode is explained. The information in this article will be useful for independent students of physics and teachers of physics.

**AIM:** the article aims to teach the methods of effective organization of laboratory work in physics, even when equipment is missing or malfunctioning. In the organization of laboratory classes in physics, technical safety rules will help to find a complete solution to the problems of working with equipment in the room. It helps students of physics to get perfect and easy knowledge and to increase the efficiency of learning.

**DISCUSSION AND RESULTS:** the use of information and communication technologies in general secondary schools in improving knowledge of physics and organizing laboratory classes gives effective results. For example; lack of laboratory rooms, non-availability of laboratory equipment, non-use of existing laboratory equipment. The best way to overcome these problems is to develop a virtual version of laboratory work. While performing virtual laboratory work, the student not only learns more about physics, but also improves ICT literacy.

Based on the analysis, it can be noted that based on the above requirements, teaching general secondary school students on the basis of integrated knowledge of physics and using information and communication technologies in improving the educational experiment is an urgent pedagogical problem.

**CONCLUSION:** the teacher: achieves transparency in the evaluation of students, evaluates them quickly and simultaneously,

In the student: interest in acquiring physical knowledge increases, creative ability develops.

With the use of interactive technologies in educational activities, we not only increase the knowledge of students, but also lead to the development of their creativity. In addition, we will be able to evaluate all students in a short period of time.

Nowadays, the most effective of the technical means of teaching is the electronic board. Because today's youth, who have grown up in the environment of computers, mobile phones, television, and the Internet, are very thirsty for exciting information and motivational factors. Since the electronic whiteboard incorporates projection technologies

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

with touch devices, the student can not only see what he sees on the computer, but he can actively participate in the process: he can move back and forth and even pause the image, add to the viewed material. can make additions, change, edit, mark with different colors, comment on it. So, the electronic board is one of the factors that increase mutual activity.

By studying this topic, the ways to quickly and efficiently achieve results are clearly defined for students of physics.

**Key words:** diode, semiconductor diode (block), switch; milliammeter; voltmeter, software pedagogical tool, information technology, 3D model.

**For citation:** Sherali T. Kuziboev (2025) 'Methodology of organizing the subject of studying the Volt-Ampere description of a semiconductor diode on the basis of software tools', Inter education & global study, (1), pp. 220–226. (In Uzbek).

Umumiy o'rta ta'lim maktablarida axborot kommunikatsiya texnologiyalaridan foydalanib o'qitishning afzalliklari: o'quvchilarda ma'lum malakalarni shakllantirish vaqti qisqaradi; mashq qilinadigan topshiriqlar soni oshadi; o'quvchilarning ishlash sur'ati jadallashadi; axborot kommunikatsiya texnologiyalarida faol boshqarishni talab qilinishi natijasida o'quvchi ta'lim sub'ektiga aylanadi; o'quvchilar kuzatishi, mushohada qilishi qiyin bo'lgan jarayonlarni modellashtirish va bevosita namoyish qilish imkoniyati hosil bo'ladi; kommunikatsiya vositalaridan foydalangan holda darsni uzoqdagi manbalar bilan ta'minlash imkoniyati hosil bo'ladi; axborot komunikatsiyalari bilan muloqot didaktik o'yin xarakterini oladi va bu bilan o'quvchilarda o'quv faoliyatiga motivatsiya kuchayadi va hokazo.

Shu sababli ta'limni kompyuterlashtirish muammolarini hal qilish bo'yicha barcha rivojlangan mamlakatlarda, ular bilan bir qatorda respublikamizda ham turli yo'nalishdagi ilmiy tadqiqot ishlari o'tkazilmoqda.

Ta'limga axborot texnologiyalarini jadal tadbiq etish, ta'lim jarayonini kompyuterlashtirish yetakchi pedagogik - uslubiy g'oyaga aylangan. Navbatdagi asosiy vazifa axborot texnologiyalari va kompyuterlashtirish bo'yicha erishilgan natijalarni umumlashtirish yo'li bilan yaxlit pedagogik - uslubiy nazariyani asoslashdan iborat.

Ushbu maqolamizda fizika faniga doir virtual laboratoriya ishini va undan foydalanish jarayonida ilg'or pedagogik texnologiyalarni qo'llashni maqsad qildik.

Ishning maqsadi: yarimo'tkazgichli dioddan o'tuvchi tok kuchi va unga qo'yilgan kuchlanishga bog'liqligini o'rganish.

Kerakli asboblar: yarimo'tkazgichli diod (kolodkada), o'zgarmas tok manbai (36-42 V), kalit; o'tkazgich simlari; milliampermetr; voltmetr;

Virtual laboratoriyani bajarish algoritmi va metodikasi:

1-qadam. Ushbu virtual labratoriya ishini yaratishda o'quvchilar o'zlarini real fizika labaratoriya honasida yurganday his qilishi hisobga olindi. O'quvchi labaratoriya xonasiga kirishda labaratoriya xalatini kiyishi haqida ogohlantiriladi. Xonaga kirish vaqtida xalat kiyilmasa keying bosqichga o'tkazilmaydi.

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

2-qadam; labaratoriya xonasiga kirgan oʻquvchi labaratoriya ishining nazariy qismi bilan tanishib test savollariga javob beradi. Test savollariga javob berib boʻlgandan keyin nechta toʻgʻri javob topganligi bilan ham tanishib oladi.




**1- rasm. Diodning bir tomonlama o'tkazuvchanligi diagrammasi.**

3-qadam; Nazariy qism va ish bajarish tartibi bilan tanishgan oʻquvchi laboratoriya stoli yoniga boradi va ish bajarish ketma-ketligi boʻyicha elektr zanjiri yigʻiladi. Chizmada quyidagi belgilashlar keltirilgan: M-oʻzgarmas tok manbai, Reostat; V-voltmetr; mA-milliampermetr; D-diod; K-kalit.

4-qadam. Ochiq (Zanjir uzilgan) holatga keltiriladi.

5-qadam. Reostat surgichini surib, voltmetrning koʻrsatishi 0 V boʻladigan holatga qoʻyiladi.

6-qadam. Kalit ulanadi.

7-qadam. Reostat jilgichini surib, tashqi zanjirga beriladigan kuchlanish orttirib boriladi. Voltmetr va milliampermetr koʻrsatishlari yozib boriladi.

8-qadam. Oʻlchash natijalari quyidagi jadvalga kiritiladi.

1-jadval

| | | | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| U, V | | | | | | | | | |
| I, mA | | | | | | | | | |

9-qadam. Kalit ochiq (zanjir uzilgan) holatga keltiriladi.

10-qadam. Tok manbaining qutblari almashtirilib ulanadi va tajriba yuqorida keltirilgan 3-6- koʻrsatmalar boʻyicha takrorlanadi.

1-vazifa. Natijalarga koʻra, yarimoʻtkazgichli dioddan oʻtuvchi tok kuchining kuchlanishga bogʻliqlik grafigi chiziladi.

2-vazifa. Yarimoʻtkazgichli dioddan toʻgʻri p-n oʻtish va teskari p-n oʻtish yoʻnalishida oʻtadigan tok kuchining qoʻyilgan kuchlanishga bogʻliqligi solishtiriladi.

Eslatma: Diodga teskari yoʻnalishdagi kuchlanish qoʻyilganda diod pasportida yozilgan qiymatidan kata kuchlanish qoʻyish mumkin emas.

## ADABIYOTLAR ROʻYXATI | СПИСОК ЛИТЕРАТУРЫ | REFERENCES

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

1. Abduraxmonov Q, Hamidov V. Fizika fanidan virtual laboratoriya ishlarini bajarish uchun metodik qo‘llanma. – Toshkent, TATU. 2007. – 69 b.
2. Ergashev A. I, Suyarov K. T., G‘afurov N. B., Choriyev R. Q., Umumta’lim maktablarida fizika fanidan laboratoriya ishlarini o‘tkazish bo‘yicha uslubiy qo‘llanma. – Toshkent: Talqin, 2003.
3. Begmatova D. A. Fizika praktikumi ishlarini miqdoriy baholashning didaktik asoslari. Ped.fan.nom...diss.avtoref. – Toshkent. 2004. – 22 b.

## MUALLIF HAQIDA MA’LUMOT [ИНФОРМАЦИЯ ОБ АВТОРЕ] [AUTHORS INFO]

✉**Qo‘ziboyev Sherali Tursunaliyevich**, mustaqil tadqiqotchi [**Кузибоев Шерали Турсуналиевич**, независимый исследователь], [**Sherali T. Kuziboev**, independent researcher]; manzil Farg‘ona viloyat, Farg‘ona shahar Tarona ko‘chasi 15/41A-15-uy, [Ферганская область, город Фергана, улица Тарона 15/41A-15], [15/41A-15 Tarona street, Fergana city, Fergana region].

Ilmiy-nazariy va metodik jurnal
Научно-теоретический и методический журнал
Scientific theoretical and methodical journal
INTER EDUCATION & GLOBAL STUDY

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

Original paper

# TALABALARNING XORIJIY TILLARNI O‘ZLASHTIRISHIDA INTERAKTIV VA INNOVATSION FAOLIYATLARDAN FOYDALANISH USULLARI




© M.A. Isakova[1]✉
[1]Xalqaro Nordik Universiteti, Toshkent, O‘zbekiston.

Annotatsiya

**KIRISH:** мazkur maqolada talabalarning xorijiy tillarni o‘zlashtirishida interaktiv va innovatsion faoliyatlardan foydalanishning samarador usullari tahlil qilinadi. Xususan, zamonaviy ta’lim texnologiyalari, raqamli platformalar va interaktiv metodlardan foydalanish orqali xorijiy tillarni o‘rgatishda ta’lim jarayonini sifat jihatidan yaxshilash imkoniyatlari ko‘rib chiqiladi. Maqolada xorijiy tillarni o‘rgatish jarayonida ta’lim beruvchi va oluvchi o‘rtasida o‘zaro aloqani faollashtirishga qaratilgan usullar, shuningdek, motivatsiyani oshirish va talabalarning o‘quv faolligini kuchaytirishga yordam beruvchi innovatsion yondashuvlar tavsiflanadi. Natijalar xorijiy til ta’limida zamonaviy texnologiyalarni qo‘llashning muhimligini ko‘rsatadi va o‘quv jarayonining samaradorligini oshirish uchun amaliy tavsiyalar beradi.

**MAQSAD**: ushbu maqolaning maqsadi talabalarning xorijiy tillarni o‘zlashtirish jarayonida interaktiv va innovatsion usullarni qo‘llashning samaradorligini tahlil qilish va ushbu metodlardan foydalanish orqali o‘quv jarayonini yanada takomillashtirishga yo‘naltirilgan ilmiy-pedagogik tavsiyalar ishlab chiqishdir. Mazkur maqsadga erishish uchun xorijiy tillarni o‘rgatishda zamonaviy interaktiv texnologiyalar, o‘yin elementlari, axborot-kommunikatsiya texnologiyalari va boshqa ilg‘or usullarning ahamiyati, ulardan foydalanish imkoniyatlari va ta’siri o‘rganiladi.

**MATERIALLAR VA METODLAR:** xorijiy tillarni o‘rganish jarayoni nafaqat bilim olish, balki shaxsning dunyoqarashini kengaytiruvchi va ijtimoiy ko‘nikmalarini rivojlantiruvchi jarayon sifatida qaralishi kerak. Shu bois, bugungi ta’lim tizimida innovatsion va interaktiv metodlarga asoslangan yondashuvlar afzallik kasb etmoqda. Bunday metodlar talabalarni o‘qitishning markaziy qismiga qo‘yadi, ular bilimni faol egallash jarayonida bevosita ishtirok etadi.

**MUHOKAMA VA NATIJALAR**: xorijiy tillarni o‘qitishda innovatsion va interaktiv usullarning samaradorligi bugungi kun ta’lim jarayonida keng e’tirof etilmoqda. Muhokamalar natijasida aniqlangan asosiy xulosalardan biri shuki, ushbu metodlar o‘quvchilarning bilim olish jarayonidagi faol ishtirokini ta’minlab, ularda ijodiy va tanqidiy fikrlash qobiliyatlarini rivojlantiradi.

**XULOSA:** xorijiy tillarni o‘qitishda innovatsion va interaktiv yondashuvlardan foydalanish zamonaviy ta’limning ajralmas qismiga aylandi. Ushbu metodlar ta’lim

jarayonini faqatgina qiziqarli va samarali qilmasdan, talabalarni til oʻrganishga motivatsiya qiladi, ularning ijodiy va tanqidiy fikrlash qobiliyatlarini rivojlantiradi.

**Kalit soʻzlar:** xorijiy til ta'limi, interaktiv metodlar, innovatsion faoliyat, zamonaviy ta'lim texnologiyalari, raqamli platformalar, motivatsiya, oʻquv faolligi, pedagogik usullar.

**Iqtibos uchun:** Isakova M.A. Talabalarning xorijiy tillarni oʻzlashtirishida interaktiv va innovatsion faoliyatlardan foydalanish usullari. // Inter education & global study. 2025. №1 B. 227–235.

## МЕТОДЫ ИСПОЛЬЗОВАНИЯ ИНТЕРАКТИВНО-ИННОВАЦИОННОЙ ДЕЯТЕЛЬНОСТИ ПРИ ИЗУЧЕНИИ СТУДЕНТОВ ИНОСТРАННЫХ ЯЗЫКОВ

© М.А. Исакова[1]✉
[1]Международный университет Нордик, Ташкент, Узбекистан.

Аннотация

**ВВЕДЕНИЕ**: в данной статье анализируются эффективные методы использования интерактивной и инновационной деятельности в обучении студентов иностранным языкам. В частности, рассматриваются возможности повышения качества образовательного процесса при обучении иностранным языкам за счет использования современных образовательных технологий, цифровых платформ и интерактивных методов. В статье описаны методы, направленные на активизацию взаимодействия преподавателя и реципиента в процессе обучения иностранным языкам, а также инновационные подходы, способствующие повышению мотивации и повышению учебной активности учащихся. Результаты показывают важность использования современных технологий в обучении иностранному языку и дают практические рекомендации по повышению эффективности учебного процесса.

**ЦЕЛЬ**: целью данной статьи является анализ эффективности использования студентами интерактивных и инновационных методов в процессе изучения иностранных языков и разработка научно-педагогических рекомендаций, направленных на дальнейшее совершенствование образовательного процесса за счет использования этих методов. . Для достижения этой цели изучается значение современных интерактивных технологий, игровых элементов, информационно-коммуникационных технологий и других передовых методов, возможности и эффекты их использования при обучении иностранным языкам.

**МАТЕРИАЛЫ И МЕТОДЫ**: процесс изучения иностранных языков следует рассматривать не только как приобретение знаний, но и как процесс, расширяющий мировоззрение человека и развивающий социальные навыки. Поэтому в современной системе образования преимущество получают подходы, основанные на инновационных и интерактивных методах. Такие методы ставят студентов в центр образования, они непосредственно вовлекаются в процесс активного получения знаний.

**ОБСУЖДЕНИЕ И РЕЗУЛЬТАТЫ**: эффективность инновационных и интерактивных методов обучения иностранным языкам широко признана в современном образовательном процессе. Одним из основных выводов, сделанных в результате обсуждений, является то, что данные методы обеспечивают активное участие студентов в процессе обучения и развивают у них навыки творческого и критического мышления.

**ЗАКЛЮЧЕНИЕ**: использование инновационных и интерактивных подходов в обучении иностранным языкам стало неотъемлемой частью современного образования. Эти методы не только делают учебный процесс интересным и эффективным, но и мотивируют учащихся к изучению языка, развивают навыки творческого и критического мышления.

Ключевые слова: обучение иностранному языку, интерактивные методы, инновационная деятельность, современные образовательные технологии, цифровые платформы, мотивация, образовательная деятельность, педагогические методы.

**Для цитирования:** Исакова М.А. Методы использования интерактивно-инновационной деятельности при изучении студентов иностранных языков. // Inter education & global study. 2025. №1. С. 227–235.

## METHODS OF USING INTERACTIVE AND INNOVATIVE ACTIVITIES IN STUDENTS' LEARNING OF FOREIGN LANGUAGES

© Madina A. Isakova[1]✉
[1]Nordic International University, Tashkent, Uzbekistan

Annotation

**INTRODUCTION**: this article analyzes effective methods of using interactive and innovative activities in the process of students' mastery of foreign languages. In particular, the possibilities of qualitatively improving the educational process in teaching foreign languages through the use of modern educational technologies, digital platforms and interactive methods are considered. The article describes methods aimed at activating interaction between the teacher and the learner in the process of teaching foreign languages, as well as innovative approaches that help increase motivation and enhance students' learning activity. The results show the importance of using modern technologies in foreign language teaching and provide practical recommendations for increasing the effectiveness of the learning process.

**AIM:** the purpose of this article is to analyze the effectiveness of using interactive and innovative methods in the process of students' mastery of foreign languages and to develop scientific and pedagogical recommendations aimed at further improving the learning process through the use of these methods. To achieve this goal, the importance, possibilities and impact of modern interactive technologies, game elements, information

and communication technologies and other advanced methods in teaching foreign languages are studied.

**MATERIALS AND METHODS**: the process of learning foreign languages should be considered not only as a process of acquiring knowledge, but also as a process that broadens the person's worldview and develops social skills. Therefore, approaches based on innovative and interactive methods are gaining priority in today's education system. Such methods place students at the center of teaching, they are directly involved in the process of actively acquiring knowledge.

**DISCUSSION AND RESULTS**: the effectiveness of innovative and interactive methods in teaching foreign languages is widely recognized in today's educational process. One of the main conclusions identified as a result of the discussions is that these methods ensure the active participation of students in the learning process and develop their creative and critical thinking skills.

**CONCLUSION**: the use of innovative and interactive approaches in teaching foreign languages has become an integral part of modern education. These methods not only make the educational process interesting and effective, but also motivate students to learn the language, develop their creative and critical thinking skills.

**Keywords**: foreign language education, interactive methods, innovative activities, modern educational technologies, digital platforms, motivation, learning activity, pedagogical methods.

**For citation:** Madina A. Isakova. (2025) 'Methods of using interactive and innovative activities in students' learning of foreign languages', Inter education & global study, (1), pp. 227–235. (In Uzbek).

Bugungi kunda Yangi O'zbekiston strategiyasi mamlakatimizning har bir sohasini rivojlantirish uchun keng ko'lamli islohotlarni amalga oshirishga asos bo'lmoqda. Xususan, ta'lim sohasida inson kapitalini yuksaltirish, innovatsion va raqamli texnologiyalarni joriy etish, zamonaviy bilim va ko'nikmalarga ega avlodni tarbiyalash dolzarb vazifa sifatida belgilangan. Xorijiy tillarni o'rganish esa ushbu vazifalarni muvaffaqiyatli amalga oshirishning muhim omillaridan biri hisoblanadi. Chunki globallashuv jarayonida xorijiy tillarni bilish nafaqat shaxsiy muvaffaqiyat kaliti, balki jamiyat taraqqiyotiga xizmat qiluvchi kuchli vosita hamdir.

Yangi O'zbekistonni barpo etishda ilm-fan va innovatsiyaga asoslangan yondashuv muhim ahamiyatga ega. Shu bois ta'lim jarayonida interaktiv va innovatsion usullarni joriy qilish talabalarga xorijiy tillarni o'zlashtirishni samarador va qiziqarli jarayonga aylantiradi. Bu nafaqat o'quvchilarni faol ta'lim oluvchiga aylantiradi, balki ularning ijodiy fikrlashini, muammolarni hal qilish ko'nikmalarini va jahon bozorida raqobatbardosh bo'lish qobiliyatini rivojlantirishga yordam beradi. Yangi O'zbekiston 2030 strategiyasining asosiy maqsadi — har bir shaxsning intellektual va kasbiy salohiyatini ochib berish orqali mamlakatimizning xalqaro maydonda munosib o'rin egallashiga xizmat qilishdir[1].

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

Xorijiy tillarni oʻrganish jarayoni nafaqat bilim olish, balki shaxsning dunyoqarashini kengaytiruvchi va ijtimoiy koʻnikmalarini rivojlantiruvchi jarayon sifatida qaralishi kerak. Shu bois, bugungi ta'lim tizimida innovatsion va interaktiv metodlarga asoslangan yondashuvlar afzallik kasb etmoqda. Bunday metodlar talabalarni oʻqitishning markaziy qismiga qoʻyadi, ular bilimni faol egallash jarayonida bevosita ishtirok etadi.

Interaktiv yondashuvning asosiy tamoyillari — talabalar oʻrtasida hamkorlik, oʻzaro muloqot, tajriba almashish va oʻrgangan bilimlarini amaliyotda qoʻllashga qaratilgan. Xorijiy tillarni oʻrganishda bunday usullar ta'lim jarayonini qiziqarli, mazmunli va samarali qiladi. Masalan, "Role Play" (rol oʻynash), "Debatlar", "Case Study" (amaliy vaziyatlarni tahlil qilish) kabi usullar talabalarni til muhitiga yanada yaqinlashtiradi. Ushbu metodlar nafaqat tilni oʻrgatadi, balki talabalar orasida jamoaviy ish koʻnikmalarini, liderlik qobiliyatini va ijodiy fikrlashni rivojlantiradi.

Innovatsion texnologiyalar esa ta'lim jarayonining ajralmas qismiga aylanib bormoqda. Zamonamiz talablariga moslashgan raqamli platformalar xorijiy tilni oʻrganish jarayonini interaktiv va individual yondashuv asosida tashkil etish imkonini beradi. Masofaviy ta'lim tizimi orqali talabalar nafaqat chet eldan bilim olish, balki xalqaro miqyosdagi mutaxassislar bilan muloqot qilish imkoniyatiga ega boʻladi. Chet tillarini oʻqitishda loyiha usulining oʻrni beqiyosdir. Talabalar biror muammoni hal qilish yoki biror mavzuda loyiha tayyorlash orqali tilni chuqur oʻzlashtiradilar. Bu jarayonda ular nafaqat yangi soʻz va iboralarni oʻrganadilar, balki mantiqiy fikrlash, ma'lumotlarni tahlil qilish va ulardan foydalana olish qobiliyatlarini rivojlantiradilar.

Yana bir muhim jihat — til oʻrgatish jarayonida milliy madaniyatni xorijiy madaniyat bilan uygʻunlashtirishdir. Til nafaqat kommunikatsiya vositasi, balki madaniy boylikdir. Shu sababli, dars jarayonida turli mamlakatlar madaniyati haqida taqdimotlar oʻtkazish, multimedia materiallardan foydalanish, xalqaro musobaqalarda ishtirok etish kabi faoliyatlar tilni oʻrganishni hayotiy tajriba bilan boyitadi. Chet tillarini oʻqitishda innovatsion va interaktiv metodlarning uygʻunligi ta'lim jarayonini zamonaviy va samarali qilishga xizmat qiladi. Bu esa Yangi Oʻzbekiston ta'lim strategiyasining asosiy maqsadlariga — raqobatbardosh va intellektual salohiyatli yoshlarni tarbiyalashga bevosita hissa qoʻshadi.

Xorijiy tillarni oʻqitishda innovatsion va interaktiv metodlarning qoʻllanilishi boʻyicha turli ilmiy manbalarda chuqur tadqiqotlar oʻtkazilgan. Xususan, xalqaro pedagogika va ta'lim nazariyasi boʻyicha taniqli olimlar, jumladan, J. Piaget va B. Blum kabi tadqiqotchilar tomonidan ilgari surilgan nazariy gʻoyalar ushbu yoʻnalishda muhim ahamiyat kasb etadi[2]. Ularning psixologik va pedagogik yondashuvlari bugungi kunda xorijiy tillarni interaktiv asosda oʻrgatishda keng qoʻllanmoqda. J. Piaget oʻz tadqiqotlarida oʻquvchilarning kognitiv rivojlanishi va bilim olish jarayoni haqida gapiradi. Bu nazariy yondashuv xorijiy tillarni oʻrgatishda talabalarni faol ishtirok etishga undash zarurligini koʻrsatadi.

Bugungi kunda xorij manbalarida ham til oʻqitishda raqamli texnologiyalarning ahamiyati keng tahlil etilgan. M. Prenskiy tomonidan ilgari surilgan "Digital Natives"

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

nazariyasi talabalar raqamli texnologiyalar bilan oʻzini qulay his qilishini va ulardan taʼlimda foydalanish samaradorligini taʼkidlaydi[8].

Mahalliy tadqiqotchilar tomonidan chet tillarini oʻqitishda innovatsion yondashuvlar boʻyicha koʻplab tadqiqotlar oʻtkazilgan. Xususan, Sh. Gʻaniyev[5], Z. Turaeva[7] va boshqa izlanuvchilar taʼlimda interaktiv metodlar va zamonaviy texnologiyalarni qoʻllashning afzalliklari haqida fikr yuritadilar. Jumladan, ularning ishlarida talabalar bilimini mustahkamlash va oʻzlashtirishni chuqurlashtirishda oʻyin texnologiyalari va multimediadan foydalanish imkoniyatlari yoritilgan.

Innovatsion faoliyatga asoslangan usullarning amaliy qoʻllanilishi haqida xorijiy adabiyotlarda ham qimmatli tavsiyalar mavjud. Masalan, J. Harmerning "The Practice of English Language Teaching"[6] asari til oʻqitish jarayonida innovatsion metodlarni qoʻllash usullarini batafsil yoritadi. Shuningdek, N. Ellis tomonidan yozilgan "Implicit and Explicit Learning of Languages"[3] kitobi tilni tabiiy oʻzlashtirish va interaktiv taʼlimning oʻzaro bogʻliqligi haqida muhim maʼlumotlar beradi.

Adabiyotlar tahlili shuni koʻrsatadiki, xorijiy tillarni oʻrgatishda innovatsion va interaktiv usullar faqat taʼlim jarayonini sifat jihatidan yaxshilabgina qolmay, balki oʻquvchilarning qiziqishini orttiradi, ularning amaliy bilim olishga boʻlgan intilishlarini kuchaytiradi. Bu yondashuvning muvaffaqiyati talabalarning oʻziga ishonchini oshirish va ularni ijodiy fikrlashga yoʻnaltirishda oʻz aksini topadi. Shu sababli, xorijiy va mahalliy manbalarning mazmuni oʻzaro uygʻunlashtirilib, innovatsion taʼlim metodlarini amaliyotda qoʻllash bugungi taʼlim sohasidagi eng dolzarb masalalardan biridir.

Xorijiy tillarni oʻqitishda innovatsion va interaktiv usullarning samaradorligi bugungi kun taʼlim jarayonida keng eʼtirof etilmoqda. Muhokamalar natijasida aniqlangan asosiy xulosalardan biri shuki, ushbu metodlar oʻquvchilarning bilim olish jarayonidagi faol ishtirokini taʼminlab, ularda ijodiy va tanqidiy fikrlash qobiliyatlarini rivojlantiradi. Bu esa zamonaviy talimning dolzarb talablariga javob beradi.

Til oʻrganish jarayonida interaktiv usullar, jumladan, muloqotga asoslangan metodlar, talabalar oʻrtasida oʻzaro hamkorlikni kuchaytiradi. Masalan, "Debatlar" va "Role Play" kabi usullar talabalarni tilni amaliy qoʻllashga undaydi. Bu jarayonda talabalar real hayotiy vaziyatlarni muhokama qilish, oʻz fikrlarini ochiq bayon etish va til muloqoti muhitida oʻzini erkin his qilish imkoniyatiga ega boʻladi. Shuningdek, bunday faoliyatlar ularning motivatsiyasini oshiradi va bilim olish jarayonini yanada qiziqarli qiladi.

Innovatsion metodlarning muvaffaqiyatli qoʻllanilishi uchun muayyan shart-sharoitlarning mavjudligi talab etiladi. Jumladan, oʻqituvchilarning yangi texnologiyalardan samarali foydalanish koʻnikmalarini rivojlantirish, dars jarayonini ilgʻor pedagogik yondashuvlar asosida tashkil etish va talabalar ehtiyojlariga mos metodlarni ishlab chiqish muhim omillardan biridir. Yana bir muhim jihat shundaki, interaktiv metodlar va texnologiyalar talabalar orasidagi bilim darajasi, til bilish qobiliyatlari va qiziqishlariga mos boʻlishi lozim.

Yangi Oʻzbekiston strategiyasi taʼlim sifatini yaxshilashda raqamli texnologiyalarni keng joriy etishni taʼkidlab oʻtadi. Shu nuqtai nazardan qaraganda, xorijiy tillarni oʻrgatish

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

jarayonida innovatsion va interaktiv metodlardan foydalanish mamlakatimizning xalqaro ta’lim maydonida munosib o‘rin egallashiga xizmat qiladi. Muhokamalar jarayonida aniqlanganidek, bunday yondashuv faqatgina xorijiy tillarni o‘zlashtirishni osonlashtiribgina qolmay, balki yoshlarning intellektual va ijodiy salohiyatini ochib berishga ham hissa qo‘shadi. Chet tillarini o‘qitishda innovatsion va interaktiv metodlarning qo‘llanilishi nafaqat ta’lim jarayonini modernizatsiya qilish, balki Yangi O‘zbekistonni taraqqiyot sari olib borishda samarali vosita hisoblanadi. Shu sababli, bu usullarni keng joriy qilish va ularni doimiy ravishda takomillashtirish dolzarb ahamiyatga ega. Xorijiy tillarni o‘qitishda innovatsion va interaktiv metodlarning qo‘llanilishi ta’lim samaradorligini oshirishda muhim ahamiyatga ega ekani amaliy tajribalar va statistik ma’lumotlar orqali tasdiqlanmoqda. Dunyo miqyosida o‘tkazilgan tadqiqotlar shuni ko‘rsatadiki, zamonaviy texnologiyalar va interaktiv yondashuvlardan foydalangan holda o‘qitilgan talabalarning til bilish ko‘nikmalari an’anaviy usullar bilan ta’lim olgan talabalar ko‘rsatkichlariga nisbatan 30-40% yuqoriroqdir[9].

Misol uchun, AQShning bir qancha ta’lim muassasalarida o‘tkazilgan tajriba shuni ko‘rsatdiki, raqamli platformalar yordamida xorijiy tillarni o‘rgatish talabalarning grammatika va so‘z boyligini 25% ga oshirdi. Xuddi shunday, Yevropa Ittifoqi tomonidan moliyalashtirilgan Erasmus+ dasturidagi innovatsion yondashuvlar ta’lim samaradorligini 35% ga ko‘tarishga yordam berdi[4].

Yangi O‘zbekiston strategiyasi doirasida xorijiy tillarni bilish darajasini oshirish maqsadida amalga oshirilayotgan islohotlar ta’lim sifatini xalqaro standartlarga moslashtirishga xizmat qilmoqda. 2023-yilda xalqaro IELTS imtihonlarida o‘zbekistonlik talabalar ko‘rsatkichlarining o‘rtacha balli 5,5 ni tashkil etgan bo‘lsa, 2024-yilda bu ko‘rsatkich 6,0 gacha ko‘tarildi. Bunday ijobiy o‘zgarishlar innovatsion yondashuvlarning muvaffaqiyatini yana bir bor isbotlab beradi[10].

Chet tillarini o‘qitishda interaktiv va innovatsion usullarni qo‘llash ta’lim jarayonini samarali va mazmunli qilish bilan birga, o‘quvchilar va talabalarni global miqyosda raqobatbardosh kadrlar sifatida tayyorlashda ham muhim ahamiyat kasb etmoqda. Statistik ma’lumotlar shuni ko‘rsatadiki, ushbu metodlarni keng joriy qilish orqali ta’lim sifatini yanada oshirishga va Yangi O‘zbekistonning ilm-fan salohiyatini mustahkamlashga erishish mumkin.

Xorijiy tillarni o‘qitishda innovatsion va interaktiv yondashuvlardan foydalanish zamonaviy ta’limning ajralmas qismiga aylandi. Ushbu metodlar ta’lim jarayonini faqatgina qiziqarli va samarali qilmasdan, talabalarni til o‘rganishga motivatsiya qiladi, ularning ijodiy va tanqidiy fikrlash qobiliyatlarini rivojlantiradi. Tilni amaliy o‘rganish imkoniyatini taqdim etuvchi usullar va raqamli texnologiyalar nafaqat bilim olish jarayonini osonlashtiradi, balki yoshlarni global miqyosda raqobatbardosh shaxslar sifatida shakllantirishga xizmat qiladi.

Yangi O‘zbekiston strategiyasi doirasida amalga oshirilayotgan ta’lim islohotlari xorijiy tillarni o‘rgatishga bo‘lgan yondashuvlarni tubdan o‘zgartirmoqda. O‘quv jarayoniga interaktiv va innovatsion usullarni keng joriy qilish orqali talabalarning o‘quv faoliyati samaradorligini oshirishga, bilimlarini amaliyotda qo‘llash ko‘nikmalarini shakllantirishga

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

erishilmoqda. Shu bilan birga, raqamli texnologiyalar talabalarga o‘z-o‘zini rivojlantirish va masofaviy ta’lim olish imkoniyatlarini taqdim etib, ta’lim jarayonini yangi bosqichga olib chiqmoqda.

Biroq, bu metodlarning samaradorligi o‘qituvchilarning malakasi, ta’lim muassasalarining texnik bazasi va talabalar ehtiyojlariga mos metodlarni ishlab chiqishga bog‘liqdir. Innovatsion yondashuvlarning muvaffaqiyati faqatgina texnologik vositalar bilan emas, balki ta’lim beruvchilar va oluvchilar o‘rtasidagi faol hamkorlik va o‘zaro ishonch asosida ta’minlanadi. Shu sababli, o‘qituvchilarni zamonaviy pedagogik texnologiyalar bilan tanishtirish va ularning amaliy ko‘nikmalarini oshirish masalalari doimiy e’tiborda bo‘lishi zarur.

Xorijiy tillarni o‘qitish faqat ta’lim jarayonining bir qismi emas, xalqaro hamjamiyat bilan muloqotini rivojlantirish, jahon ilm-fani va texnologiyasiga integratsiya bo‘lish yo‘lidagi muhim qadamlardan biridir. Ushbu yo‘nalishda amalga oshirilayotgan harakatlar o‘z samarasini berib, mamlakatimizda yuqori bilimli, ijodkor va tashabbuskor avlodni shakllantirishda hal qiluvchi rol o‘ynaydi. Chet tillarni o‘qitishda innovatsion va interaktiv usullarni keng qo‘llash zamonaviy ta’lim tizimining poydevorini mustahkamlaydi. Bu yondashuvlar orqali talabalarning nafaqat lingvistik ko‘nikmalari, balki intellektual va ijtimoiy salohiyati ham rivojlanadi. Ushbu jarayon yurtimizning global ta’lim tizimidagi obro‘sini yanada oshiradi va mamlakatimizni rivojlanishning yangi bosqichiga olib chiqadi.

## ADABIYOTLAR RO‘YXATI | СПИСОК ЛИТЕРАТУРЫ | REFERENCES

1. O‘zbekiston Respublikasi Prezidentining Farmoni, 11.09.2023 yildagi PF-158-son https://lex.uz/ru/docs/-6600413
2. Bloom, B. S. (1956). Taxonomy of Educational Objectives. David McKay Company, Inc.
3. Ellis, N. (1994). Implicit and Explicit Learning of Languages. Academic Press.
4. Erasmus+ Program (2022). Innovative Approaches to Teaching Foreign Languages in Europe.
5. G‘aniyev, Sh. (2020). O‘zbekiston ta’lim tizimida xorijiy tillarni o‘qitish metodikasi. Toshkent: O‘zbekiston Milliy Universiteti nashriyoti.
6. Harmer, J. (2007). The Practice of English Language Teaching. Pearson Education Limited.
7. Turaeva, Z. (2019). Interaktiv metodlarning ta’lim jarayonida qo‘llanilishi. Toshkent: Innovatsion pedagogika markazi.
8. Prensky, M. (2001). Digital Natives, Digital Immigrants. On the Horizon, 9(5), 1–6.
9. World Economic Forum (2023). The Future of Jobs Report.
10. O‘zbekiston Respublikasi Ta’lim Vazirligi (2024). Xorijiy tillarni o‘qitishning samaradorligi bo‘yicha hisobot. Toshkent: Ta’lim Vazirligi rasmiy nashri.

## MUALLIF HAQIDA MA’LUMOT [ИНФОРМАЦИЯ ОБ АВТОРЕ] [AUTHORS INFO]

**ЗАКЛЮЧЕНИЕ**: период начальной школы — это период позитивных изменений и обновления. Вот почему уровень успешности, достигнутый каждым ребенком на этом этапе развития, чрезвычайно важен. Если в этом возрасте ребенок не чувствует радости познания и обучения, не приобретает навыков чтения, не умеет заводить друзей, не уверен в себе, своих силах и талантах, ему будет сложнее делать эти вещи в будущем. ‘, что требует от ребенка большого умственного и физического напряжения. К этому времени ребенок достигает определенных результатов во взаимодействии с окружающими, четко знает, чего он хочет, и свое место в группе и семье. Он также будет обладать способностью к самоуправлению и действовать в соответствии с ситуацией и обстоятельствами. Дети в этом возрасте начинают понимать, что их действия и мотивы оцениваются не по оценке, которую они дают себе сами, а по тому, как эти действия выглядят в глазах других.

**Ключевые слова**: психологическая подготовка, социальный статус, младший школьный возраст, умение сравнивать, анализировать, обобщать, психодиагностический инструментарий, тесты, анкеты.

**Для цитирования:** Чориева Д.А., Муродова М. М. Польза или вред от отправки детей в раннюю школу. // Inter education & global study. 2025. №1. С. 341–353.

## BENEFITS OR HARMS OF SENDING CHILDREN TO EARLY SCHOOL

© Durdona A. Chorieva[1] © Mokhinur M. Murodova[2]
[1]Tashkent State Pedagogical University named after Nizami, Tashkent, Uzbekistan

Annotation

**INTRODUCTION**: the article considers the issues of formation and socialization of the personality of preschool children, their biological and psychological readiness to study the basics of sciences in the period from 3 to 7 years, structural aspects of psychological readiness: intellectual (mental), spiritual and volitional. The article reflects the methods and means of formation and development of basic knowledge, skills and competencies in the process of preparation for school.

**AIM:** the development of the preschool education system, which is considered the basis of preschool education, is a requirement of our time. The issue of solving the accumulated problems in the field of preschool education, ensuring that children aged 3 to 7 receive a full education is put forward by the head of our state as an urgent task. One of the main requirements that the school places on the child's personality is psychological preparation. The psychological readiness of the child should change his social status in society and improve the academic performance of children of primary school age.

**MATERIALS AND METHODS**: at school, certain psychological content is not considered constant, but, on the contrary, is constantly changing and enriched. The structural aspects of psychological readiness include: intellectual (mental), spiritual and volitional preparation. Mastering the curriculum implemented at school requires the child

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

to have sufficiently developed such cognitive processes as the ability to compare, analyze, generalize, and draw independent conclusions. That is why psychodiagnostic tools, tests and questionnaires, which are currently widely used by school psychologists when admitting children to the first grade, include methods aimed primarily at determining the level of development of the above-mentioned features in the child.

**DISCUSSION AND RESULTS**: in most cases, when talking about the level of mental development of a child, more attention is paid to the volume of mental knowledge, which is determined by his vocabulary. Parents and even some teachers believe that the more a child knows, the more developed he will be. In fact, this is not true. Due to the widespread use of science, technology and mass media, today's children seem to be swimming in an ocean of information. This is the basis for a sharp increase in their vocabulary, but this does not mean that their thinking is also developing at the same pace. Incompleteness of the formation of executive functions of the brain is clearly manifested in the behavior, organization of activities, and the emotional sphere of children of primary school age. Some six-year-old children, at the request of their parents, go to school earlier than they are ready for learning. Unfortunately, mental and emotional stress during school can lead to various diseases and deviations in physical and mental development. Such children primarily have an insufficiently developed brain structure and neuropsychic processes for schooling, underdeveloped visual-motor coordination and fine motor skills, and low productivity of logical thinking. When parents think about the benefits or harm of early schooling for children, they should also take into account the neurophysiological laws of human brain development.

**CONCLUSION:** it should be emphasized once again that the primary school period is a period of positive changes and renewal. That is why the level of success achieved by each child at this stage of development is extremely important. If at this age the child does not feel the joy of learning and studying, does not acquire reading skills, does not know how to make friends, is not confident in himself, his strengths and talents, it will be more difficult for him to do these things in the future. ', which requires a lot of mental and physical effort from the child. By this time, the child achieves certain results in interacting with others, clearly knows what he wants and his place in the group and family. He will also have the ability to self-manage and act in accordance with the situation and circumstances. Children at this age begin to understand that their actions and motives are assessed not by the assessment they give themselves, but by how these actions look in the eyes of others.

**Key words**: psychological preparation, social status, primary school age, ability to compare, analyze, generalize, psychodiagnostic tools, tests, questionnaires.

**For citation:** Durdona A. Chorieva, Mokhinur M. Murodova. (2025) 'Benefits or harms of sending children to early school', Inter education & global study, (1), pp. 341–353. (In Uzbek).

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

Maktabgacha ta’limning poydevori hisoblangan maktabgacha ta’lim tizimini rivojlantirish hozirgi davr talabidir. Maktabgacha ta’lim sohasida yig’ilib qolgan muammolarni hal etish va 3 yoshdan 7 yoshgacha bo’lgan bolalarning to’laqonli ta’lim-tarbiya olishini ta’minlash masalasi davlatimiz rahbari tomonidan kechiktirib bo’lmas vazifa sifatida ilgari surilmoqda. Maktabning bola shaxsiga qo`yadigan asosiy talablaridan biri psixologik tayyorgarlikdir. Bolaning psixologik tayyorligi uning jamiyatdagi ijtimoiy mavqeini o`zgarishi va kichik maktab yosh davridagi bolalar o`quv faoliyatining o`ziga xosligi bilan uzviy bogliq.

Maktabgacha yoshdagi bola shaxsining shakllanishi va ijtimoiylashuvi katta ahamiyatga ega hisoblanadi. Aynan 3 yoshdan 7 yoshgacha bo’lgan davrda bola, fan asoslarini o’rganish uchun biologik va psixologik jihatdan tayyor bo’ladi. Shuni ta’kidlab o`tish joizki, maktabda psixologik aniq bir mazmun doimiy hisoblanmaydi, balki u doimo o`zgarib boyib boradi. Psixologik tayyorlikning tarkibiy jihatlari: intellektual (aqliy), ma’naviy va irodaviy tayyorgarlikdan iboratdir.

Aksariyat hollarda bolaning aqliy rivojlanganlik darajasi haqida gapirliganda uning so`z boyligi zaxirasi bilan aniqlanadigan aqliy bilimlari miqdoriga ko`proq e’tibor beriladi. Ota-ona, hatto ayrim tarbiyachilar ham bola qanchalik ko`p bilsa, u shunchalik rivojlangan bo`ladi, deb o`ylaydilar. Aslida esa unday emas, fan-texnika, ommaviy axborot vositalarining keng tarqalganligi tufayli bugungi kun bolalari go`yo ma’lumotlar ummonida suzib yurgandek bo`lmoqdalar. Bu esa ulardagi so`z boyliklarning keskin o`sishiga asos bo`lmoqda, lekin bu ularning tafakkuri ham shunday jadallikda rivojlanayapti, degan gap emas.

Maktabda amal qilinayotgan o`quv dasturlarini o`zlashtirish boladan narsalarni taqqoslay bilish, taxlil qilish, umumlashtirish, mustaqil xulosalar chiqarish kabi bilish jarayonlarining yetarlicha rivojlangan bo`lishini taqozo etadi. Shuning uchun ham hozirgi kunda maktab amaliyotchi psixologlari tomonidan bolalarni birinchi sinfga qabul qilish jarayonida keng foydalanilayotgan psixodiagnostik vositalar, testlar, so`rovnomalar, asosan bolada yuqorida keltirib o`tilgan xususiyatning rivojlanganlik darajasini aniqlashga mo`ljallangan metodikalardan iboratdir.

Fiziologlarning fikriga ko’ra, 7 yoshga kelib bolaning katta miya yarim sharlari ma’lum darajada rivojlangan bo’ladi. Lekin bu yoshda inson miyasining psixik faoliyatni rejalashtirish, boshqarish, nazorat qilish kabi murakkab shakllariga javob beradigan maxsus bo`limlari hali to’liq shakllanib boimagan boladi (miyaning bu qismlari 12 yoshda rivojlanib boladi). Miyaning boshqaruv funksiyalarini to’liq shakllanib bolmaganligi kichik maktab yoshidagi bolalarning xulq-atvorida, faoliyatlarini tashkil etishlarida va emotsional sohalarida yaqqol namoyon boladi. Ayrim 6 yoshli bolalar ota-onasining xohishi bilan hali o’qishga tayyor bo’lmay turib, maktab ostonasiga qadam qo’yishadi. Afsuski, o’qish davomida aqliy-ruhiy zo’riqish oqibatida turli xil kasalliklarga chalinib, jismoniy va psixik rivojlanishda nuqsonlar paydo bo’ladi. Bunday bolalarda eng avvalo miya strukturasining va nerv psixik jarayonlari ning maktabda o’qish uchun to`liq yetishmaganligi, ko’ruv harakat koordinatsiyasi va kichik motorikaning rivojlanmaganligi, mantiqiy fikr mahsuldorligining

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

pastligi kuzatiladi. Undan tashqari motivatsiya, irodaviy jihatlarining ayniqsa, ixtiyoriy diqqat va xotiraning shakllanmaganligi, xatti-harakatlarni ixtiyoriy boshqaruvdagi muammolar, bir so'z bilan aytganda hali "Bola ichki pozitsiya"sining shakllanmaganligi maktabda o'qishga tayyor bo'lmagan bolalarning muvaffaqiyatli o'zlashtirib ketishlariga salbiy ta'sir ko'rsatadi. Ota-onalarni bolalarni erta maktabga berishining foyda yoki zarari to'g'risida o'ylaganlarida inson miyasi rivojlanishining neyrofiziologik qonuniyatlarini ham alohida e'tiborga olishlari lozim. Bolani erta o'qish, yozish, sanashga o'rgatib uning bilish jarayonlari zo'riqtirilsa, bolaning emotsional hissiy rivojlanishi uchun zarur bo`lgan miya quvvatining tanqislashuviga sabab bo'ladi. Bundan bolalarning emotsional hissiy jarayonlarining kechishida yoki jismoniy rivojlanishida kamchiliklar sodir bo'ladi. Bunday holatda energiya taqsimlanishining majburan buzilishi sodir bo'lib, u 7-8 yoshli bolalarni qo'rquv, agressivlik yoki giperaktivlik holatlariga olib keladi. Bu bolani maktabda o'qishga tayyorlash kerak emas, degan fikr emas, lekin bolaning aqliy rivojlanishiga erta olqishni, sanashni, yozishni o'rgatish bilangina erishib boimaydi. Ma'lumki, rivojlanish qonuniyatiga ko'ra, har qanday taraqqiyot ko'rgazmali obrazlilikdan abstrakt mantiqiylikka qarab boradi. Agar bola hali o'qishga aqliy, ma'naviy-ruhiy jihatdan tayyor bolrnay turib, unga harf va raqamlarni yozish, o'qish o'rgatilsa psixik rivojlanishning teskari tomonga ketishiga sabab boladi. Psixolog olimlarning fikricha, psixik va evolyutsiya taraqqiyot qonunlari ham fizik qonunlardek buzilmas, hamda universaldir. Neyrofiziologik jihatdan ixtiyoriy diqqat va o'qish uchun zarur bolgan ko'plab miyada kechadigan jarayonlar asosan 7-8 yoshda (aqliy yoshi o'zib ketgan bolalarda olti yoshda ham) shakllanadi. Ya'ni shu yoshda bola 45 minutlik aqliy mehnatga tayyor boladi. Maktabda o'qishning boshlanishi 7 yoshda bo'ladigan to`rtinchi fiziologik krizis bilan mos keladi (bola organizmida jadal bo'yning o'sishi, ichki organlarning kattalashuvi, vegetativ o'zgarishlar bilan bog`liq bo'lgan keskin endokrin o'zgarishlar ro'y beradi). 6-7 yoshli maktabga tayyor bolada "Men shuni xohlayman" motividan "Men shuni bajarishim kerak" motivi ustunlik qila boshlaydi. Maktabda birinchi sinfga kelgan har bir bolada psixik zo'riqish kuchayadi. Bu nafaqat uning jismoniy salomatligida, balki xatti-harakatida ham, masalan, ma'lum darajada qo'rquvning kuchayishi, irodaviy faollikning susayishida namoyon boladi.

Bolaning ijtimoiy munosabatlar tizimi va faoliyatidagi kardinal o'zgarishlar uning organizmidagi barcha tizimlar va funksiyalaridagi o'zgarishlarga to'g'ri kelib boladan kuchli zo'riqish va o'z ichki imkoniyatlaridan to'liq foydalanish zaruriyatini taqozo etadi. Maktabga tayyor bo`lgan boladagi ushbu o'zgarishlar salbiy oqibatlarni olib kelmay, aksincha uning yangi sharoitlarga muvaffaqiyatli moslashuviga yordam beradi. Tarbiyachining munosabat uslubi bolaning faolligiga bevosita ta'sir ko'rsatadi. Kichik maktab yoshidagi bolalar tez chalg'iydilar, uzoq vaqt diqqatlarini bir narsaga qarata olmaydilar, ta'sirchan hamda emotsional bo'ladilar. Kichik maktab yoshidagi bola faolligining asosan uch xil ko'rinishi mavjud bo'lib, bular: jismoniy, psixik va ijtimoiy faollikdir.

Jismoniy faollik — sog`lom organizmning harakat qilishga bo'lgan turli mavjud to'siqlarni yengishdagi tabiiy ehtiyojidir. Bu yoshdagi bolalar nihoyatda serharakat bo'ladilar. Bu jismoniy harakat bolaning atrofdagi narsalarga qiziqish bilan qarayotganligi,

ularni o'rganishga intilayotgani bilan ham bog'liqdir. Bolaning jismoniy va psixik faolligi o'zaro bogliqdir. Chunki, psixik sog'lom bola harakatchan bo'ladi, charchagan, siqilgan bola esa deyarli hech narsa bilan qiziqmaydi.

Psixik faollik — bu normal rivojlanayotgan bolaning atrof olamdagi predmetlarni, insoniy munosabatlarni bilishga nisbatan qiziqishdir. Psixik faollik deganda, bolani o'zini bilishga nisbatan ehtiyoji ham tushuniladi. Maktabga birinchi bor kelgan bolada qator qiyinchiliklar yuzaga keladi. Ularning, avvalo, bir qancha maktab qoidalariga bo'ysunishi qiyin kechadi. Boshlang'ich sinf bolasi uchun eng qiyin qoida bu dars vaqtida jim o'tirishdir. O'qituvchilar bolalarning doimo jim o'tirishlariga harakat qilishadi, lekin kam harakatli, passiv, quvvati kam bo'lgan bolagina dars jarayonida uzoq vaqt jim o'tira oladi. Birinchi sinfning birinchi kunlaridan boshlab bola yengishi kerak bo'lgan bir qancha qiyinchiliklarga uchraydi. Bu qiyinchiliklar: maktab hayotini o'zlashtirish, yangi kun tartibini yaratish va unga moslashish, u uchun yangi bo'lgan sinf jamoasiga qo'shilish, xatti-harakatlarini chegaralovchi qoidalarni qabul qilish, o'qituvchi bilan munosabatlarni o'rnatish, oilaviy munosabatlarni qabul qilish va h.k. Bunday vaziyatlarda kattalar, ya'ni ustoz va ota-onalar bolalarga albatta yordam berishlari zarur.

Birinchi bor maktabga kelgan bola hali o'zini to'liq anglashi va o'z xatti-harakatlarini aniq bilishi qiyin. Faqat o'qituvchigina bolaga me'yorlar qo'yishi, ularning xatti-harakatlarini baholashi, o'z xatti-harakatlarini boshqalar bilan moslashtirishga sharoit yaratishi mumkin. Boshlang'ich sinfda bolalar o'qituvchi tomonidan qo'yiladigan yangi talablar va shartlarni qabul qiladilar, shuningdek, ularning qoidalariga to'la amal qilishga harakat qiladilar.

Maktabga qabul qilingan bolalarning hayoti birmuncha qiyinlashib boradi. Birinchi kunlardan boshlab bola bir qancha qiyinchiliklarni boshdan kechiradi: yangi maktab muhitiga moslashish; yangi kun tartibini ishlab chiqish; yangi tengdoshlari jamoasiga kirishish; xulq-atvorda ko'pgina cheklov va ustanovkalarni qabul qilish, o'qituvchi bilan munosabat o'rnatish, oilaviy vaziyatlarda yangi munosabatlarning uyg'unligini ta'minlash. Shu bilan birga bola yangi huquqlarga ham ega bo'ladi: kattalar uning o`quv topshiriqlariga, dars qiladigan joyiga va o'quv qurollariga hurmat bilan munosabatda bo'ladi. Qulay sharoitlarda o'quv vaziyatlarini qabul qilish, egallash ikki oy (ba'zan bir yilgacha) davom etadi. Sevikli va g'amxo'r ota-onalar farzandining "bola bo'lish" imkoniyatini qadrlab, o'quv faoliyati talablari majmuasini egallashga yordamlashmoqlari darkor. Bunday qiyin vaziyatda bolani o'zi mustaqil eplaydi deb, o'z holiga tashlab qo'yish mumkin emas, lekin bunda boladagi tashabbuskorlik cheklanishi mumkin. Ota-onaning qo'llab-quvvatlashi maktabda beriladigan topshiriqlarga yuqori qiziquvchanlik tarzida portfelini yig'ish, keying kunga tayyorlanish tarzida bo'lishi mumkin. "O'qituvchi aytgan topshiriqlarning" barchasini aniq bajarishga farzandining intilishini tushunish bilan qabul qilish lozim. O'qituvchilar va o'quv dasturlarining takomillashtirilmagani haqida fikrni keyinga qoldirgan ma'qul. O'g'il bolalar va qizlar rivojlanish tempidagi o'zgarishlar saqlanib qoladi. Qiz bolalar hamma tomondan rivojlanishda o'g'il bolalardan oldinga o'tib oladilar. Kichik maktab yoshidagi bolalarning axloqiy onglari I va IV sinfdagi o'qish mobaynida muhim o'zgarishlarga uchraydi va axloqiy sifatlar, bilim va tasavvurlar sezilarli darajada boyiydi. Bola o'quv

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

faoliyatida tarbiyachi rahbarligida insoniy an'analar asosida harakat qilishga o'rganadi, o'z irodasini o'quv maqsadlariga erishish uchun mashq qildiradi. O'quv faoliyati boladan nutq, diqqat, xotira, tasavvur va tafakkurini kerakli darajada rivojlanishini talab etgan holda, bola xulq-atvorining rivojlanishi uchun yangi sharoitlarni yaratadi. Kichik maktab davri bu anglanilgan va ixtiyoriy xatti-harakatlarga o'tish davridir. Bola faol ravishda o'zini o'zi boshqarishga, qo'yilgan maqsadlarga ko'ra o'zining faoliyatini tashkil etishga o'rganish davridir. Kichik maktab davrida xatti-harakatlarning yangi shakllarini paydo bo'lishi bevosita o'quv faoliyati bilan bogliqdir. Juda ko'p tarbiyachilar ulardan qunt bilan o'qishni, uyushqoqlikni, mas'uliyatlilikni, tartibga aniq rioya etishni talab etadilar. Vaholanki, ushbu ko'nikmalar o'qituvchi tomonidan ma'lum odat va malakalarga o'rgatilganidan so'nggina paydo bo'ladi. Ixtiyoriy ravishda harakat qilish layoqati butun kichik maktab davri davomida shakllanadi. Psixik faoliyatning oliy shakli singari ixtiyoriy xatti-harakatlar ularning shakllanishini asosiy qonuniga bo'ysunadi. Unga ko'ra yangi xatti-harakatlar avvalo kattalar bilan boigan umumiy faoliyatda yuzaga kelib, bola shunday xatti-harakatlarni tashkil etish imkoniyatlarini o'rganadi va shundan keyingina u bolaning individual xatti-harakat usuliga aylanadi.

Kattalar bolalarni amaliy jihatdan o'z vaqtlarini to'g'ri taqsimlash borasida yaxshi o'qish, o'ynash, sayr qilish va boshqa narsalar bilan shug'ullanish qoidalariga o'rgatadilar.

5-7 yosh bolaning maktabga intellektual (aqliy) tayyorligining yana muhim ko`rsatkichlaridan biri bu ulardagi obrazli tafakkurning oliy darajada rivojlanganligidir. Bularga tayangan holda bola atrof-muhitdagi narsa-hodisalar o`rtasidagi eng muhim xususiyatlarni, munosabatlarni farqlay olish imkoniyatiga ega bo`ladi. Bu o`rinda bolalar chizmali tasvirlarni shunchaki tushunibgina qolmay, balki ulardan muvaffaqiyatli foydalana oladigan bo`ladilar.

Biroq ularning tafakkuri umumlashtirish xislatlariga ega bo`lsada, predmetlar va ularning (tafakkuri) o`rnini bosuvchilar bilan aniq xatti-harakati obrazliligicha qolaveradi.

Maktabgacha yosh davridayoq bola kichik maktab yosh davrida yetakchi faoliyat turi bo`ladigan – o`quv faoliyatiga tayyorlangan bo`lishi lozim. Bunda bolada ma'lum bir tegishli masalalarning shaqllangan bo`lishi muhim ahamiyatga ega. Bunday malakalarning asosiy xususiyatlaridan biri bolaning o`quv topshirigini ajratib olishi va faoliyatni mustaqil maqsadga aylantira olishidir. Bunday jarayonlar birinchi sinf o`quvchilaridan topshiriqda o`zi belgilagan o`zgarish, yangilik alomatlarini qidirib topa bilish va ulardan hayratlanishni, qiziqishni talab qiladi. Bunday topshiriqlar amaliy ishlarga aylantirilsa yoki o`yin tarzida bajarilsa, osonroq kechadi va bola o`zlashtiradi.

Yukorida to`xtalib o`tganimiz intellektual tayyorlik bolaning maktabda muvafaqqiyatli o`qib ketishi uchun yagona zamin emas.

Agar bola zarur malaka va ko`nikmalar zaxirasiga ega bo`lsa, unda intellektual rivojlanganlik darajasi ham yuqori bo`lsa-yu o`quvchilikning ijtimoiy holatiga shaxsan tayyor bo`lmasa, maktabda o`qib ketishi kiyin kechadi. Agar tarbiyachi yoki ota-ona uni o`qishga qiziqtira olmasalar, o`quv vazifalarini zo`rma-zo`raki, sifatsiz, qo`l uchida bajaradilar. Bundaylarda zarur natijalarga erishish qiyin bo`ladi.

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

Eng yomoni, bu yoshda maktabga borishni xohlamaydigan bolalar ham uchrab turadi. 5-7 yoshli bolaning maktabga borishdan bosh tortishi asosan uni tarbiyalashda ota-onalar tomonidan yul qo`yilgan xatoning oqibati hisoblanadi. Ayrim ota-onalarda maktabgacha yosh davridagi bolani maktab bilan qo`rqitish hollari ham kuzatiladi.

- Ikkita gapni eplab gapira olmasang, maktabda qanday o`qiysan?
- Sanashni bilmaysan-u, maktabga qanday borasan?
- Maktabga borsang, o`rtoqlaring bu qilig`ingdan qulishadi!
- Xech narsani bilmaysan, maktabga borsang bizni uyaltirasan!

Kabi ta'na-dashnomlar, bolada maktabdan qo`rqish, undan xavfsirashning shakllanishiga asos bo`lishi mumkin. Shunday qo`rkuv bilan maktabga borgan bolalarning maktabga bulgan munosabatini o`zgartirish, ularda o`ziga nisbatan ishonch uyg`otish uchun haddan ziyod kuch, vaqt, mehnat, sabr-toqat, chidam, e'tibor zarur bo`ladi. Bu esa bolada oldindan maktabga nisbatan ijobiy munosabatni shaqllantirishga qaraganda shubhasiz, murakkab jarayondir.

Bolani birinchi sinfda o`qitishda yuzaga keladigan qiyinchiliklarning sababi kattalarning bola bilan bo`ladigan muloqotlari shakli u yoki bu vaziyatga bog`liq bo`lmagan holda, shaxsiy ahamiyatga ega bo`lishi muhim ahamiyatga ega. Bunday muloqot bolaning kattalar e'tiboriga va hamdardligiga bo`lgan ehtiyoj va ehtiyojlarni kattalar tomonidan qondirilishi bilan xarakterlanadi. Muloqotning bu shakliga erishgan bolalar uchun kattalarga e'tibor, ular murojaatini tinglash va tushunishga intilish va kattalar tomonidan ham ularga nisbatan shunday e'tibor ko`rsatilishiga bo`lgan ishonch xosdir. Bunday bolalar kattalarning turli vaziyatlarda (ko`chada, uyda, mehmonda, ishxonada) o`zlarini qanday tutishlarini farqlay oladilar. Kattalarning bunday xulqni anglash evaziga bolalar ham kattalarga, tarbiyachilarga, shu vaziyatga mos ravishda munosabatlarni namoyon qiladi. Agar bolada kattalarga nisbatan bunday munosabatlar shakllanmagan bo`lsa, unga mos ravishda kattalarga nisbatan ham tegishli munosabat yuzaga kelmaydi, bu esa albatta bola bilan olib boriladigan ta'lim jarayonini murakkablashtiradi.

Ota-onalar har bir bola ruhiy rivojlanishida o`ziga xos xususiyatlarga ega ekanligi va bu xususiyatlar ularning u yoki bu faoliyat turini egallashida namoyon bo`lishini yodda tutishlari lozim. Ba'zi bolalar endigina birinchi so`zlarni o`zlashtirganlarida ularning tengqurlari allaqachon ma'lum bir iboralar bilan gaplasha oladigan bo`ladilar. Ta'lim jarayonida bola imkoniyatlarining namoyon bo`lishi ma'lum darajada nasliy omillar bilan ham bog`liqdir.

Bolalar o`z temperament xususiyatlariga ko`ra ham bir-birlaridan ajralib turadilar:

- Xushchakchak, sergap, quvnoq, hayotning o`zgaruvchan sharoitlariga tez moslasha oladigan bolalar – sangvinnik temperamentga mansub bo`ladilar.
- Ko`pincha noxush kayfiyatda yuradigan, ta'sirchan, kamgap, sust bolalar – melanxolik temperamentga kiradilar.
- Xotirjam, befarq, kamharakat, nutqi sust bolalar – flegmatiklardir.
- Jahldor, betoqat, serzarda, harakatchan bolalar – xolerik xisoblanadilar.

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

Bolalar kattalarning yordamiga muxtoj bo`lishiga karab xam bir-birlaridan farq qiladilar. Ba'zi bolalar biror xatti-harakatni bajarishni bir necha marta ko`rsatish, tushuntirish, ketidan ergashtirish kerak. Boshqa bolalarga esa bajariladigan ish bir marotaba ko`rsatilsa yetarli bo`ladi. Shunday bolalar ham borki, ular berilgan vazifani mustaqil bajaradilar. Bolalar o`zlarini qiziquvchanlik, aqliy faolliklariga qarab ham bir-birlaridan ajralib turadilar. Ba'zi bolalar ko`p savol beradilar va harakatchan bo`ladilar, ba'zi bolalarni esa xech narsa qiziqtirmaydi. Ota-onalar bolalaridagi o`ziga xosliklarni kanchalik chuqur bilsalar, ularga o`rgatishni muvaffaqiyatli tashkil qila oladilar.

Demak, oilada bola u bilan hisoblashadigan, maslahatlashadigan yangi bir o'rinni egallaydi. Kichik maktab davri bu ijobiy o'zgarishlar va yangilanishlar davridir. Shuning uchun ham rivojlanishning shu bosqichida har bir bola erishgan muvaffaqiyatlar darajasi nihoyatda muhim hisoblanadi. Agar shu yoshda bola bilish, o'rganish quvonchini his etmasa, o'qish malakalarini egallay olmasa, do'stlashishni bilmasa, o'ziga nisbatan, o'z imkoniyat va layoqatlariga nisbatan ishonchli bo'la olmasa, bu ishlarni kelgusida amalga oshirish qiyinroq bo'lib, boladan yuqori ruhiy va jismoniy zo'riqishni talab etadi. Bu davrga kelib bola atrofidagilar bilan o'zaro munosabatda ma'lum bir natijalarga erishgan, o'zi xohlayotgan narsalarni hamda, o'z guruhi va oilasida o'zi egallagan o'rnini aniq biladigan bo'ladi. Shuningdek, u o'zini-o'zi boshqarish malakasiga ega bo'ladi, vaziyat va holatga qarab ish yurita oladi. Bu yoshdagi bolalar xatti-harakatlari va motivlari ularning o'zlariga beradigan baholariga qarab "Men yaxshi bolaman" emas, balki bu xatti-harakatlar o'zgalar ko'z o'ngida qanday namoyon bo'lishiga qarab baholanishini tushuna boshlaydilar.

## ADABIYOTLAR RO'YXATI | СПИСОК ЛИТЕРАТУРЫ | REFERENCES

1. Sh. Xasanova "Bolalarni maktabga tayyorlash" ma`ruza matni.2018 y.
2. M.Hakimova, M.Ma`rufova "Bolalarni ijtimoiy moslashuvi" 2021 y.
3. Chorieva, D. (2020). DIAGNOSTICS AS A BRANCH OF PSYCHOLOGICAL AND PEDAGOGICAL KNOWLEDGE AND TYPE OF RESEARCH ACTIVITY OF A TEACHER. European Journal of Research and Reflection in Educational Sciences Vol, 8(3).
4. Choriyeva, D. (2022). TARBIYACHINING PEDAGOGIK MAHORATINI OSHIRISHDA PEDAGOGIK TEXNIKANING ROLI. Zamonaviy dunyoda pedagogika va psixologiya: Nazariy va amaliy izlanishlar, 1(24), 101-103.
5. Чориева, Д. А. (2021). МЕТОДЫ И ПРИЕМЫ РАБОТЫ С АГРЕССИВНЫМИ ДЕТЬМИ. In Человек в современном мире: пространство и возможности для личностного роста (pp. 152-161).
6. Чориева, Д. А. (2019). Педагогическая диагностика в условиях дошкольного образования. Актуальные проблемы современного образования: опыт и инновации, 86.
7. Чориева, Д. А., & Ражабова, Г. Ф. (2022). ЗНАЧЕНИЕ ПЕДАГОГИЧЕСКО-ПСИХОЛОГИЧЕСКОГО ДИАГНОСТИЧЕСКОГО СРЕДСТВА В ДОШКОЛЬНЫХ

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

ОБРАЗОВАТЕЛЬНЫХ ОРГАНИЗАЦИЯХ. Results of National Scientific Research International Journal, 1(6), 327-343.

8. Чориева, Д. А. (2022). ПЕДАГОГИК-ПСИХОЛОГИК ДИАГНОСТИКА ФАОЛИЯТИ БИЛАН ШУҒУЛЛАНУВЧИ ШАХСГА ҚЎЙИЛАДИГАН ТАЛАБЛАР: https://doi. org/10.53885/edinres. 2022.9. 09.014 Чориева Дурдона Анваровна Низомий номидаги Тошкент давлат педагогика университети Мактабгача таълим факультети Мактабгача таълим психологияси ва педагогикаси кафедраси педагогика фанлари бўйича фалсафа доктори (PhD), в. б. доценти. Образование и инновационные исследования международный научно-методический журнал, (9), 99-102.
9. Chorieva, D. A. BO'LAJAK TARBIYACHILARNING KASBIY MAHORATLARINI OSHIRISH YO'LLARI. O'ZBEKISTON RESPUBLIKASI OLIY VA O'RTA MAXSUS TA'LIM VAZIRLIGI NIZOMIY NOMIDAGI TOSHKENT DAVLAT PEDAGOGIKA UNIVERSITETI, 385.
10. Anvarovna, C. D. (2024). MANAGEMENT OF INNOVATIVE PROCESSES IN PRESCHOOL EDUCATION. ОБРАЗОВАНИЕ НАУКА И ИННОВАЦИОННЫЕ ИДЕИ В МИРЕ, 37(6), 58-62.
11. Anvarovna, C. D. (2024). MAKTABGACHA TA'LIMDA PEDAGOGIK DIAGNOSTIKA VA KORREKSIYALASHNING O 'ZIGA XOS XUSUSIYATLARI. ОБРАЗОВАНИЕ НАУКА И ИННОВАЦИОННЫЕ ИДЕИ В МИРЕ, 37(6), 48-53.
12. Anvarovna, C. D. (2024). TA'LIM-TARBIYA JARAYONIDA INNOVATSION PEDAGOGIK-PSIXOLOGIK DIAGNOSTIK SAMARALI METODLARDAN FOYDALANISH. ОБРАЗОВАНИЕ НАУКА И ИННОВАЦИОННЫЕ ИДЕИ В МИРЕ, 37(6), 54-57.
13. Choriyeva, D., & Ahmadova, S. (2023). Maktabgacha ta'lim tashkilotlarida ertaklarning ahamiyati. Maktabgacha va maktab ta'limi jurnali, 1(2-3).
14. Durdona, C. (2023, December). KREATIVLIK ORQALI BOLALARNING QOBILYATLARINI OSHIRISH. In " Conference on Universal Science Research 2023" (Vol. 1, No. 12, pp. 302-305).
15. Durdona, C. (2023). BOLALARDA KREATIVLIK QOBILYATINI RIVOJLANTIRISH. TECHNICAL SCIENCE RESEARCH IN UZBEKISTAN, 1(5), 265-270.
16. Choriyeva, D. (2023). OILA VA MAKTABGACHA TA'LIM TIZIMIDA AMALGA OSHIRILADIGAN IJTIMOIY VAZIFALAR. Talqin va tadqiqotlar, 1(32).
17. DURDONA, C., & SHAHNOZA, K. (2023). MAKTABGACHA YOSHDAGI BOLALARNING KREATIVLIGINI OSHIRISHDA TASVIRIY FAOLIYATNING O 'RNI. Journal of Science-Innovative Research in Uzbekistan, 1(7), 191-196.

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

## MUALLIF HAQIDA MA'LUMOT [ИНФОРМАЦИЯ ОБ АВТОРЕ] [AUTHORS INFO]

✉**Choriyeva Durdona Anvarovna,** "Maktabgacha ta'lim" fakulteti Maktabgacha ta'lim psixologiyasi va pedagogikasi kafedrasi pedagogika fanlari bo`yicha falsafa doktori (PhD), dotsent, [**Чориева Дурдона Анваровна,** Доктор философии (PhD) по педагогическим наукам, доцент кафедры психологии и педагогики дошкольного образования факультета «Дошкольное образование»], [**Chorieva Durdona Anvarovna,** Doctor of Philosophy (PhD) in Pedagogical Sciences, Associate Professor of the Department of Psychology and Pedagogy of Preschool Education, Faculty of Preschool Education]; manzil: O'zbekiston, Toshkent sh., Chilonzor tumani, Bunyodkor ko'chasi 27 uy; [адрес: Узбекистан, г. Ташкент, Чиланзарский район, ул. Бунёдкор, 27], [address: Uzbekistan, 27 Bunyodkor street, Chilanzor district, Tashkent city].

✉**Murodova Mohinur Malik qizi,** "Maktabgacha ta'lim psixologiyasi va pedagogikasi" yo'nalishining 4 kurs talabasi, [**Муродова Мохинур Малик кизи** Студентка 4 курса направления «Психология и педагогика дошкольного образования»], [**Mokhinur M. Murodova**, 4th-year student of the direction "Psychology and Pedagogy of Preschool Education"]; manzil: O'zbekiston, Toshkent sh., Chilonzor tumani, Bunyodkor ko'chasi 27 uy; [адрес: Узбекистан, г. Ташкент, Чиланзарский район, ул. Бунёдкор, 27], [address: Uzbekistan, 27 Bunyodkor street, Chilanzor district, Tashkent city].

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

Original paper

# BO‘LAJAK TARBIYACHILARNI KASBIY METODIK KOMPETENSIYALARINI RIVOJLANTIRISHNING ZARURIYATI




© M.A. Sultonsaidova[1]✉
[1]Nizomiy nomidagi Toshkent davlat pedagogika universiteti, Toshkent, O‘zbekiston

Annotatsiya

**KIRISH**: ushbu maqolada maktabgacha ta’lim tizimi va uning rivojlanishi amalga oshrilayotgan islohotlarning ahamiyati. Shu bilan birgalikda bo’lajak tarbiyachilarning kasbiy metodik kompetensiyalarini rivojlantirishning ahamiyati hamda zaruriyati yuzasidan tajriba – sinov ishlarining tashkil etilgani va natijalari tahlili berilgan.

**MAQSAD**: maktabgacha ta'lim tashkiloti bo‘lajak tarbiyachilarining kasbiy metodik kompetensiyalarini rivojlantirish yuzasidan tavsiyalar ishlab chiqishdan iborat.

**MATERIALLAR VA METODLAR:** bo‘lajak tarbiyachilarining shaxsini tarbiyalash, rivojlantirish, o'qitish va ijtimoiylashtirish jarayonini yanada samarali tashkil etish va ta'minlash uchun zamonaviy ta'lim texnologiyalaridan “Loyiha faoliyati” texnologiyasi, “Shaxsga yo'naltirilgan” texnologiyalar, “Maktabgacha tarbiyachi va tarbiyachi portfeli” texnologiyasi, “O'yin texnologiyasi”, test va “TRIZ” texnologiyasidan foydalanildi.

**MUHOKAMA VA NATIJALAR**: maktabgacha ta'lim tashkiloti bo‘lajak tarbiyachilarining kasbiy metodik kompetensiyalarini rivojlantirish

**XULOSA:** tajriba-sinovda taklif etilgan o‘quv-tarbiya jarayonida individual yondashuv asosida bo‘lajak tarbiyachilarning metodik tayyorgarliklarini takomillashtirishni ta’minlovchi metod va texnologiyalarni tatbiq etish, o’tkazilgan suxbat va olingan natijalarni tahlil qilish mavjud kamchiliklarni aniqlash va ularni bartaraf etish ishlari olib borildi va natijalar aniqlandi.

Talabalarning Mashg’ulotlarni sifatli tashkil etishda tarbiyachilarining zamonaviy texnologiyalardan xabardorliklari, interfaol usullardan keng foydalana olishlari mezoni bo’yicha 1,14 barobar (14%) ga yuqori ekanligi statistik usullar orqali isbotlandi.

**Kalit so'zlar**: ta’lim, tarbiya, texnologiya, metodikametodik kompetensiya, rivojlanish.

**Iqtibos uchun:** Sultonsaidova M.A. Bo‘lajak tarbiyachilarni kasbiy metodik kompetensiyalarini rivojlantirishning zaruriyati. // Inter education & global study. 2025. №1 B.354–361.

# НЕОБХОДИМОСТЬ РАЗВИТИЯ ПРОФЕССИОНАЛЬНО-МЕТОДИЧЕСКИХ КОМПЕТЕНЦИЙ БУДУЩИХ ВОСПИТАТЕЛЕЙ

© М.А. Султансаидова[1]✉
[1]Ташкентский государственный педагогический университет имени Низами, Ташкент, Узбекистан




ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

Аннотация

**ВВЕДЕНИЕ**: в данной статье системе дошкольного образования и ее развитию уделяется внимание проводимым реформам. При этом дан анализ организации и результатов экспериментальной работы относительно важности и необходимости развития профессиональных методических компетенций будущих воспитателей.

**ЦЕЛЬ**: разработать рекомендации по развитию профессиональных методических компетенций будущих воспитателей организаций дошкольного образования.

**МАТЕРИАЛЫ И МЕТОДЫ**: технология «Проектная деятельность», «Личностно-ориентированные» технологии, «Дошкольный воспитатель и портфолио педагога» из современных образовательных технологий в целях более эффективной организации и обеспечения процесса воспитания, развития, обучения и социализации личности будущих педагогов. Использовались «Игровая технология», тест и технология «ТРИЗ».

**ОБСУЖДЕНИЕ И РЕЗУЛЬТАТЫ**: развитие профессиональных методических компетенций будущих педагогов дошкольной организации образования.

**ЗАКЛЮЧЕНИЕ**: внедрение методов и технологий, обеспечивающих совершенствование методической подготовки будущих учителей в образовательном процессе, предложенных в эксперименте-проверке, на основе индивидуального подхода, анализа проведенных интервью и полученных результатов, выявления имеющихся недостатков и их устранения. были проведены и получены результаты.

Статистическими методами доказано, что при качественной организации занятий осведомленность студентов о современных технологиях и широком использовании интерактивных методов выше в 1,14 раза (14%).

**Ключевые слова**: образование, воспитание, технология, методика, методическая компетентность, развитие.

**Для цитирования:** Султансаидова М.А. Необходимость развития профессионально-методических компетенций будущих воспитателей. // Inter education & global study. 2025. №1. С. 354–361.

## THE NEED TO DEVELOP PROFESSIONAL METHODOLOGICAL COMPETENCIES OF FUTURE EDUCATORS

© Mushtariy A. Sultonsaidova [1]✉
[1]Tashkent State Pedagogical University named after Nizami, Tashkent, Uzbekistan

Annotation

**INTRODUCTION**: in this article, the importance of the preschool education system and the reforms in which its development is being implemented. At the same time, an analysis of the organization and results of experimental work on the importance and

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

necessity of developing professional methodological competencies of future educators is given.

**AIM:** develop recommendations for the development of professional methodological competencies of future teachers of preschool education organizations.

**MATERIALS AND METHODS**: technology “Project activity”, “Person-oriented” technologies, “Preschool teacher and teacher’s portfolio” from modern educational technologies in order to more effectively organize and ensure the process of education, development, training and socialization of the personality of future teachers. “Game technology”, test and “TRIZ” technology were used.

**DISCUSSION AND RESULTS**: development of professional methodological competencies of future teachers of preschool education organizations.

**CONCLUSION:** The introduction of methods and technologies to improve the methodological training of future teachers in the educational process, proposed in the verification experiment, based on an individual approach, analysis of interviews and results obtained, identification of existing shortcomings and their elimination. The results were carried out and obtained.

Statistical methods have proved that with a high-quality organization of classes, students' awareness of modern technologies and the widespread use of interactive methods is 1.14 times higher (14%).

**Key words**: education, upbringing, technology, methodicamethodic competence, development.

**For citation:** Mushtariy A. Sultonsaidova (2025) ‘The need to develop professional methodological competencies of future educators’, Inter education & global study, (1), pp. 354–361. (In Uzbek).

Maktabgacha ta’lim sohasiga oid ilmiy adabiyotlar bir qator tahlil qilib chiqilganida ularda bugungi kunda tizimda mavjud bo’lgan muammolarga yechim topilganini ko’rish mumkin. Shu jihatdan O’zbekiston Respublikasi prezidentining 2019 yil 10 maydagi “O’zbekiston Respublikasi maktabgacha ta’lim tizimini 2030 yilgacha rivojlantirish konsepsiyasini tasdiqlash to’g’risida”gi PQ-4312-son qaroriga muvofiq ham “Maktabgacha ta’lim tashkilotlari uchun o’quv metodik, didaktik materiallar va badiiy adabiyotlarni tanlab olishni va ekspertizasini ishlab chiqish vazifasi ham yo’l xaritasida belgilab berilgandir”.

Maktabgacha ta’limda muayyan muammoning yechimini topish mamlakatning ijtimoiy-iqtisodiy, ma’naviy va siyosiy tizimida rivojlanishning yuqori darajada bo’lishini ta’minlaydi. Maktabgacha ta’lim tashkiloti shaxs barkamolligiga ktta hissa qo’shadi. Bo‘lajak tarbiyachilarni kasbiy metodik kompetensiyalarini rivojlantirish masalalasi borasida bugungi kunda tadqiqot ishlar yetarli darajada emasdir. Bir qator tadqiqotlarda bo’lajak tarbiyachilarni kasbga yo’naltirish, kasb tanlash borasida tadqiqot ishlari amalga oshirilgan ammo metodik kompetensiyalarini takomillashtirish borasida tadqiqotlar yetarli darajada emasdir.

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

Oliy ta'lim muassasalarida bo'lajak tarbiyachilarni kasbiy metodik kompetensiyalarini oshirish uchun berilgan nazariy g'oyalar amaliyotda o'z tasdig'ini topishi maqsadida tajriba-sinov ishlari amalga oshirildi. Bunda ishning samaradorligini oshirish maqsadida bir qator texnologiyalardan foydalanildi. Maktabgacha ta'lim tashkilotlari bo'lajak tarbiyachilarining kasbiy metodik kompetensiyalarini rivojlantirish muammosining nazariy va amaliy tahlili, amaliy tajriba jarayonining umumiy loyiha asosida olib borilishiga alohida e'tibor qaratildi.

Dissertatsiyaning ushbu uchunchi bobida tajriba-sinov ishlarini tashkil etishga qaratilgan amaliy faoliyat to'g'risida to'xtalib o'tildi. Tadqiqot ishlari bo'lajak tarbiyachilarning kasbiy metodik kompetensiyalarini rivojlantirish muammosini yorituvchi adabiyotlar bilan tanishish, pedagogik faoliyat, texnologik yondashuv asosida tashkil etish ijobiy natija beradi degan xulosaga kelindi va tajriba-sinov ishlari tashkil etildi.

Tadqiqot olib borilayotgan muammoning bugungi kundagi amaliy xolatini oʻrganib chiqish maqsadida qayd etuvchi tajriba va sinov ishlari olib borildi. Tajriba sinov ishlari Andijon davlat universiteti, Toshkent davlat pedagogika universiteti, Jizzax davlat pedagogika universitetlarining "Maktabgacha ta'lim" yoʻnalishida taxsil olayotgan ikkinchi bosqich talabalari bilan oʻtkazildi. So'rovnomada nafaqat talaba yoshlar, balki, "Maktabgacha ta'lim" kafedrasi professor- oʻqituvchilari ham ekspert sifatida ishtirok etdilar. Tadqiqot ishini olib borayotganimizda maktabgacha ta'lim yo'nalishining malaka dasturlari ishchi, namunaviy dasturlari, metodika boʻyicha tayyorlangan dasturlarni oʻrganib chiqdik, dasturlar mavjud lekin ularda talabaning texnologiyalardan toʻgri tashkil etgan holda kasbiy metodik kompetensiyalarini rivojlantirish muammosi koʻrib chiqilmaganligiga guvoh boʻldik. Bu narsa shuni koʻrsatadiki bo'lajak tarbiyachilarni kasbga kasbiy metodik kompetensiyalarini rivojlantirish masalasi tizimli ravishda tashkil qilinmagan hamda koʻp ahamiyatga molik emas.

Tadqiqot ishida oliy ta'lim muassalarining "Maktabgacha ta'lim texnologiyasi" kafedrasida faoliyat yuritayotgan professor-oʻqituvchilarning 16 nafaridan buguni kunda tahsil olayotgan talabalarning bo'lajak tarbiyachilarni kasbiy metodik kompetensiyalarini rivojlantirish darajasi yuzasidan fikrlari bilan qiziqdik va soʻrovnoma oʻtkazdik. Soʻrovnomada 10 ta savol berilgan boʻlib, savollarning mazmuni talabalarning pedagogik sifatlarini aynan kasbiy metodik kompetensiyalarini rivojlantirishdan iborat edi. Soʻrovnoma natijalari shuni koʻrsatdiki, professor-oʻqitvchilar kasbiy metodik kompetensiyalarini rivojlantirishni tashkil etish va bu borada kasbiy yo'naltirish kabi sifatlarni tashkil qilish haqida fikrga egalar va bu narsa boʻlajak tarbiyachilarning kelajakdagi kasblarida muhim vosita ekanligi, kompetensiyaning bir boʻlagi ekanligidan habardorlar, lekin mana shu kasbga yo'naltirib o'qitishda metodik kompetensiyalarni rivojlantirish boʻyicha uslubiy qoʻllanmalarning, yoʻriqnomalarning yoʻqligi bu ishlar yuzaki tashkil etilayotganidan darak beradi.

Maktabgacha ta'lim yo'nalishi uchun tuzilgan malaka talablari takomillashtirildi, Bo'lajak tarbiyachilar uchun qo'yiladigan talablar yanada chuqurlashtirib zamon talablariga moslashtirildi;

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

Bo'lajak tarbiyachilarni kasbiy metodik kompetensiyalarini oshirishga oida malakaviy ishlar mavzulari ishlab chiqildi;

Bo'lajak tarbiyachilarni kasbiy tayyorgarligi hamda metodik kompetensiyalarini yanada takomillashtirish uchun test ishlanmalari tuzildi va g'oyaviy jihatdan yanada boyitildi;

Maktabgacha ta'lim yo'nalishi talabalarining kutubxonalardagi mavjud adabiyotlar o'rganildi, xorijiy adabiyotlar, elektron adabiyotlar mavjudligi o'rganildi, yetishmayotgan yangi turdagi adabiyotlar ro'yxati va kitoblar elektron tarzda yetkazildi;

Maktabgacha ta'lim yo'nalishi talabalari uchun "Maktabgacha ta'limni rivojlantiruvchi markazlar faoliyati" nomli o'quv qo'llanma tayyorlandi va uning g'oyalari respublika miqyosida tajriba-sinovdan o'tkazildi.

Bo'lajak tarbiyachilarning kasbiy metodik kompetensiyalarini oshirish maqsadida ularning kasbiy faoliyatini rivojlantirish mqsadida kasbiy prinsiplari namunasi ishlab chiqildi va tajriba-sinov ishlari qatnashchilarining bunga munosabati o'rganildi.

Zamonaviy texnologiyalarni qo'llash bo'lajak tarbiyachilarning kasbga yo'naltirib o'qitishda metodik tayyorgarliklarini takomillashtirishni kafolatlaydi. Bo'lajak tarbiyachilarning kasbiy metodik kompetensiyalarini rivojlantirishning nazariy asoslarini tahlil qilganimizda, mazkur vazifa muhim ijtimoiy-pedagogik mazmunga egaligi, uning yechimi maktabgacha ta'lim tizimining istiqbolda muvaffaqiyatli yangilanishiga bog'liq ekanligini ko'rsatdi. Bugungi kunda mamlakatimizda maktabgacha ta'lim pedagogikasida yangicha qarashlar yuzaga keldi. "Maktabgacha ta'limdagi yangiliklar" ommaviy xarakterga ega bo'lmoqda. Chunki bolalarni maktab ta'limiga tayyorlashda nafaqat maktabgacha ta'lim tashkilotlari, balki ota-onalar, umumiy o'rta ta'lim maktablari, jamoat tashkilotlari ham faol ishtirok etmoqdalar. Jamiyatimizga ijodiy fikrlovchi shaxslar juda zarur, bu esa zamonaviy bilimlarni ijodiy o'zlashtirishni talab etadi. Yangicha yondashuvlarni izlash, ta'limning samaradorligini ta'minlash tarbiyachilarning innovasion faoliyatisiz amalga oshmaydi. Shuning uchun ham kadrlar tayyorlash va bo'lajak tarbiyachilarni mazkur jarayonga tayyorlash zarur hisoblanadi. Ilmiy tadqiqot ishimizning tahlili bo'lajak tarbiyachilarda kasbiy metodik kompetensiyalarini rivojlantirishni aniqlashni ham taqozo etdi. Tarbiyachilarning kasbiy faoliyatlarini tashkiliy-metodik jihatdan to'g'ri tashkil eta olishlari uchun zamonaviy texnologiyalar asosida mashg'ulotlarni tashkil etish ularning bu boradagi mavjud ehtiyojlarini qondirishga yordam beradi.

Tajriba-sinov ishlari ham ana shunday yondashuv asosida tashkil etilganligi bois tarbiyachilar faoliyatida yetarli darajada o'zgarishlar sodir bo'ldi va ularning mavjud bilimlarini amalda faol qo'llashlariga erishildi. Tajriba-sinov ishlari uch bosqichda olib borildi.

1. Ta'kidlovchi tajriba-sinov bosqichida bo'lajak tarbiyachilar bilan tadqiqot vazifalaridan kelib chiqib tuzilgan anketa-so'rovnomalar o'tkazildi.
2. Ta'limiy bosqichda bo'lajak tarbiyachilar metodik tayyorgarliklarini takomillashtirishni ta'minlovchi metod va texnologiyalarni tatbiq etish, o'tkazilgan suxbat va olingan

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

natijalarni tahlil qilish mavjud kamchiliklarni aniqlash va ularni bartaraf etish ishlari olib borildi va natijalar aniqlandi.

3. Umumlashtiruvchi bosqichda esa yuqoridagi ikkita bosqichda olingan natijalarni tahlil qilish, tajriba-sinov qatnashchilarining talablari va takliflari asosida kasbiy metodik kompetensiyalarini rivojlantirish maqsadida interfaol metodlar va texnologiyalar asosidagi tashkil etilgan darslar va olingan natijalarni tahlil qilish va matematik statistika usullari orqali ularning samaradorligini aniqlash ishlari olib borildi.

Shunday qilib talabalarning Mashg'ulotlarni sifatli tashkil etishda tarbiyachilarining zamonaviy texnologiyalardan xabardorliklari, interfaol usullardan keng foydalana olishlari mezoni bo'yicha 1,14 barobarga, Ota-onalar bilan ishlashning samarali yo'llaridan foydalana olishi mezoni bo'yicha 1,13 barobarga, Bolalarga ta'lim-tarbiya berishdagi pedagogik muammolarning oldini olish va bartaraf etishdagi pedagogik mahorat darajasi mezoni bo'yicha 1,14 barobarga va Bolalar ta'lim-tarbiyasida kompetensiyaviy yondashuvni amalga oshira olish malakasi mezoni bo'yicha 1,15 barobarga, umumlashgan natijalari bo'yicha 1.14 barobar (14%) ga yuqori ekanligi statistik usullar orqali isbotlandi.

## ADABIYOTLAR RO'YXATI | СПИСОК ЛИТЕРАТУРЫ | REFERENCES

1. O'zbekiston Respublikasi prezidentining 2019 yil 10 maydagi "O'zbekiston Respublikasi maktabgacha ta'lim tizimini 2030 yilgacha rivojlantirish konsepsiyasini tasdiqlash to'g'risida"gi PQ-4312-son qarori
2. Sh.Hasanova, S.Holtorayeva, M.Sultansaidova, B.Ramozonova, D.Gafforova The essence of the process of formation of national pride aamong pupils the process of familiarization with historical monuments. European Chemical Bulletin 2023 Bet:16087-16094
3. Халилова, Д. Ф. (2023). Эффективность совершенствования технологий развития социальной компетентности будущих воспитателей. Лучшие интеллектуальные исследования, 4(2), 3-4.
4. Sultansaidova, M. (2023). BO'LAJAK TARBIYACHILARNI KASBGA YO'NALTIRIB O'QITISHDA METODIK TAYYORGARLIKNI TAKOMILLASHTIRISH. Академические исследования в современной науке, 2(5), 107-109..
5. Sultansaidova, M. (2023). Maktabgacha ta'lim muassasalari tarbiyachilarini kasbga yo 'naltirib o 'qitishda metodik tayyorgarligini takomillashtirish yuzasidan xalqaro tajribalar. Maktabgacha va maktab ta'limi jurnali, 1(1).
6. Abzalxanovna, S. M. (2024, March). KASBIY–METODIK KOMPETENSIYA TUSHUNCHASI. In Proceedings of International Educators Conference (Vol. 3, No. 3, pp. 78-81).
7. Abzalkhanovna, S. M. (2024). METHODOLOGY OF FORMING THE COMPETENCE OF FUTURE TEACHERS. Web of Discoveries: Journal of Analysis and Inventions, 2(4), 139-141.

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

8. Abzalxanovna, S. M. (2023). BO ‘LAJAK TARBIYACHILARNI KASBIY MOSLASHTIRISH OMILLARI VA SHART-SHAROITLARI. Лучшие интеллектуальные исследования, 8(4), 46-51.
9. Furqatovna, X. D. (2024). MAKTABGACHATA’LIMTASHKILOTIDAOTA-ONALAR BILAN HAMKORLIKDA TARBIYACHINING ROLI. ОБРАЗОВАНИЕ НАУКА И ИННОВАЦИОННЫЕ ИДЕИ В МИРЕ, 46(5), 79-83.
10. Maxmutazimova, Y. R., & Xamrayeva, D. R. (2024). MAKTABGACHA YOSHDAGI BOLALARNI TA’LIM-TARBIYASIDA ERTAKLARDAN FOYDALANISHNING ZARURIYATI. Inter education & global study, (7), 124-130.
11. Maxmutazimova, Y., & Amirova, M. (2023). Rivojlanish markazlarida 6-7 yoshli bolalarni mustaqil faoliyatini tashkil etish. Maktabgacha va maktab ta’limi jurnali, 1(2-3).
12. Садикова, Д. Х. (2023). ВЗАИМОСВЯЗЬ МЕЖДУНАРОДНЫХ РЕЙТИНГОВ И МОДЕЛИ STEAM-ОБРАЗОВАНИЯ: ПЕРЕСМОТР ОБРАЗОВАТЕЛЬНЫХ ПОДХОДОВ. Science and innovation, 2(Special Issue 13), 301-305.
13. Norboyevna R.N., Shukurullaev A.O. Maktabgacha ta’lim tashkilotida ekologik teatrni tashkil etish orqali ekologik konseptual asoslarini shakllantirish. // Inter education & global study. 2024. №7. B.122–128.
14. Artikbayeva, A. (2023). Ijtimoiy hamkorlik asosida bo ‘lajak tarbiyachilarning kasbiy kompentensiyalarini rivojlantirish. Maktabgacha va maktab ta’limi jurnali, 1(2-3).
15. Imamova, N. (2022). IMPORTANCE OF INDEPENDENT ACTIVITY AND CREATIVITY DEVELOPMENT IN TRAINING TEACHERS. Science and Innovation, 1(7), 676-679.
16. Камолова, Г. (2024, March). ИНТЕГРАТИВ ЁНДАШУВ АСОСИДА БЎЛАЖАК ТАРБИЯЧИЛАРНИНГ КАСБИЙ КОМПЕТЕНТЛИГИНИ РИВОЖЛАНТИРИШНИНГ ПЕДАГОГИК ЖИҲАТЛАРИ. In Proceedings of International Conference on Modern Science and Scientific Studies (Vol. 3, No. 3, pp. 197-204).
17. Norboyevna R.N., Shukurullaev A.O. Maktabgacha ta’lim tashkilotida ekologik teatrni tashkil etish orqali ekologik konseptual asoslarini shakllantirish. // Inter education & global study. 2024. №7. B.122–128.
18. Abzalxanovna, S. M. (2023). JAHON REYTINGI VA BO ‘LAJAK TARBIYACHILARNI KASBGA YO ‘NALTIRIB O ‘QITISHDA METODIK TAYYORGARLIGINI TAKOMILLASH-TIRISHNING NAZARIY ASOSLARI. Science and innovation, 2(Special Issue 13), 758-761.
19. Ravshanova, N. N. (2020). THE PRINCIPLE OF CONTINUITY IN ENVIRONMENTAL EDUCATION OF PRESCHOOL CHILDREN. Scientific Bulletin of Namangan State University, 2(6), 369-374.

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

Muammoli ta'lim, debat va guruhli faoliyat kabi metodlar mavzuni chuqur o'zlashtirishni ta'minladi va o'quvchilarda jamoada ishlash, mantiqiy tahlil qilish hamda ijodiy yondashuvni rivojlantirdi.

**Kalit so'zlar.** Biologiya, oziq zanjiri, zamonaviy metodlar, tanqidiy fikrlash, ta'lim jarayoni, o'quvchilar rivoji, pedagogik texnologiya.

**Iqtibos uchun**: Ravshanova U.B., Fozilov Sh.M. Umumiy o'rta ta'lim maktablari10-sinf o'quvchilarida biologiya fanining oziq zanjiriga oid bo'lgan mavzularini o'qitishda o'quvchilarning tanqidiy fikrlash ko'nikmalarini rivojlantirishda zamonaviy metodlarni qo'llash. // Inter education & global study. 2025. №1 B. 396–402.

# ПРИМЕНЕНИЕ СОВРЕМЕННЫХ МЕТОДОВ ОБУЧЕНИЯ ДЛЯ РАЗВИТИЯ КРИТИЧЕСКОГО МЫШЛЕНИЯ УЧАЩИХСЯ 10-Х КЛАССОВ ОБЩЕОБРАЗОВАТЕЛЬНЫХ ШКОЛ ПРИ ИЗУЧЕНИИ ТЕМ, СВЯЗАННЫХ С ПИЩЕВОЙ ЦЕПЬЮ ПО БИОЛОГИИ

© У.Б. Равшанова[1]✉, Ш.М. Фозилов[2]✉
[1]Ташкентский государственный педагогический университет имени Низами, Ташкент, Узбекистан
[2]Термезский государственный университет, Термез, Узбекистан

Аннотация

**ВВЕДЕНИЕ:** в данной статье рассмотрен образовательный процесс, направленный на развитие критического мышления учащихся через использование современных методов при изучении тем, связанных с пищевой цепью, в курсе биологии 10-го класса. Проанализирована эффективность использования современных методов в организации учебного процесса и их влияние на уровень усвоения учащимися материала.

**ЦЕЛЬ:** изучение эффективных методов преподавания тем, связанных с пищевой цепью, в курсе биологии 10-го класса с использованием современных образовательных технологий для развития навыков критического мышления у учащихся, а также анализ эффективности этих методов в образовательном процессе.

**МАТЕРИАЛЫ И МЕТОДЫ:** обучение биологии с использованием современных технологий и интерактивных методов при изучении тем о пищевой цепи позволяет учащимся глубже усваивать материал. Для развития критического мышления применяются методы проблемного обучения, проектной деятельности и ролевых игр. Визуальные материалы, такие как диаграммы пищевой цепи, инфографика, видеоролики, а также онлайн-инструменты (Kahoot, Quizizz), способствуют укреплению знаний учащихся.

**ОБСУЖДЕНИЕ И РЕЗУЛЬТАТЫ:** обучение темам о пищевой цепи с использованием современных педагогических методов показало свою эффективность в развитии критического мышления. Методы проблемного обучения,

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

дебатов, работы в малых группах и анализа кейсов способствовали глубокому пониманию темы, развитию навыков анализа экологических проблем и свободному выражению своих мыслей учащимися. Групповая работа развила навыки командной работы, а визуальные материалы упростили усвоение темы. При интерактивной организации урока учащиеся проявляли интерес к теме и стремились к поиску творческих решений. Современные подходы оказались эффективными для понимания экологического равновесия и развития практических навыков.

**ЗАКЛЮЧЕНИЕ:** преподавание темы о пищевой цепи с использованием современных методов играет важную роль в развитии навыков критического мышления у учащихся. Такие методы, как проблемное обучение, дебаты и групповая деятельность, способствуют глубокому усвоению темы, развитию навыков логического анализа, командной работы и творческого подхода.

**Ключевые слова.** биология, пищевая цепь, методы решения современные, критическое мышление, образовательный процесс, развитие учащихся, педагогические технологии.

**Для цитирования:** Равшанова У.Б., Фозилов Ш.М. Применение современных методов обучения для развития критического мышления учащихся 10-х классов общеобразовательных школ при изучении тем, связанных с пищевой цепью по биологии. // Inter education & global study. 2025. №1. С. 396–402.

## APPLICATION OF MODERN TEACHING METHODS TO DEVELOP CRITICAL THINKING SKILLS OF 10TH-GRADE STUDENTS IN TEACHING BIOLOGY TOPICS RELATED TO THE FOOD CHAIN

© Umida B. Ravshanova[1]✉, Sherzod M. Fozilov[2]✉
[1]Tashkent State Pedagogical University after Nizami, Tashkent, Uzbekistan
[2]Termez State University, Termez, Uzbekistan

Annotation

**INTRODUCTION:** This article explores the educational process aimed at developing critical thinking skills in students through the use of modern methods when teaching food chain topics in 10th-grade biology. The effectiveness of modern teaching methods in organizing the learning process and their impact on students' understanding of the material is analyzed.

**AIM:** To study effective teaching methods for food chain topics in 10th-grade biology using modern educational technologies to develop students' critical thinking skills and analyze the effectiveness of these methods in the learning process.

**MATERIALS AND METHODS:** Teaching biology using modern technologies and interactive methods in food chain topics enables students to better understand the material. Methods such as problem-based learning, project-based activities, and role-playing are used to develop critical thinking. Visual materials like food chain diagrams, infographics, videos, and online tools (Kahoot, Quizizz) strengthen students' knowledge.

**DISCUSSION AND RESULTS:** Teaching food chain topics using modern pedagogical methods proved effective in developing critical thinking skills. Problem-based learning, debates, small group work, and case studies helped students deeply understand the topic, analyze ecological problems, and freely express their thoughts. Group activities improved teamwork skills, while visual materials made the topic easier to grasp. Interactive lesson organization encouraged students to engage with the topic and seek creative solutions. Modern approaches effectively enhance understanding of ecological balance and practical application skills.

**CONCLUSION:** Teaching the food chain topic using modern pedagogical methods is essential for developing students' critical thinking skills. Methods like problem-based learning, debates, and group activities facilitate deep understanding of the topic and foster logical analysis, teamwork, and creative thinking.

**Keywords**: biology, food chain, modern methods, critical thinking, educational process, student development, pedagogical technology.

**For citation**: Umida B. Ravshanova, Sherzod M. Fozilov. (2025) ‘Application of modern teaching methods to develop critical thinking skills of 10th-grade students in teaching biology topics related to the food chain’, Inter education & global study, (1), pp. 396–402. (In Uzbek).

Bugungi kunda umumiy oʻrta taʼlim maktablarida oʻquvchilarning tanqidiy fikrlash koʻnikmalarini rivojlantirish muhim vazifalardan biridir. Ayniqsa, biologiya fani boʻyicha ozuqa zanjiri va ozuqa toʻri kabi mavzularni oʻrgatishda tanqidiy fikrlashni shakllantirish orqali oʻquvchilarning ilmiy dunyoqarashini kengaytirish, mantiqiy tahlil qilish koʻnikmalarini oshirish mumkin.

Tanqidiy fikrlashni rivojlantirishning ahamiyati.

Tanqidiy fikrlash – bu oʻquvchilarning maʼlumotlarni mustaqil tahlil qilish, dalillarni baholash va asosli xulosalar chiqarish qobiliyatidir. Tanqidiy fikrlashni rivojlantirish quyidagi afzalliklarni taʼminlaydi: oʻquvchilarning mavzuni chuqurroq oʻrganishi; oʻz fikrini erkin ifoda etish qobiliyatini oshirish; mantiqiy tahlil qilish va dalillarga asoslangan qarorlar qabul qilish koʻnikmasini rivojlantirish; jamoada ishlash va hamkorlik koʻnikmalarini shakllantirish.

Ozuqa zanjiri kabi mavzularni oʻqitishda tanqidiy fikrlashni rivojlantirish orqali oʻquvchilar tabiatda mavjud ekologik muvozanatni tushunishga va muammolarni amaliy yechishga qodir boʻladilar.

Zamonaviy pedagogik metodlarning oʻrni: Oʻquvchilarning tanqidiy fikrlash koʻnikmalarini rivojlantirish uchun quyidagi zamonaviy metodlarni qoʻllash tavsiya etiladi:

1. Muammoli taʼlim metodi.

Mazkur metod muammoli vaziyatlarni tahlil qilish va ularni yechish orqali oʻquvchilarning tanqidiy fikrlashini rivojlantiradi.

Amaliyotda qoʻllash: Oʻqituvchi darsni savollar bilan boshlaydi: “Agar ozuqa zanjirida bir organizm yoʻq boʻlib ketsa, bu ekotizimga qanday taʼsir qiladi?”

Oʻquvchilar muammoni tahlil qilib, turli nuqtai nazarlarni taklif qiladilar.

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

Natija: O‘quvchilar muammoga ijodiy yondashishni va muqobil yechimlarni topishni o‘rganadilar.

2. Debat va munozara: Munozara o‘quvchilarning biror masala bo‘yicha o‘z fikrini himoya qilish va dalillarga asoslangan xulosalar chiqarish ko‘nikmalarini rivojlantiradi. Misol mavzu: “Inson faoliyati ozuqa zanjiriga ijobiy yoki salbiy ta’sir ko‘rsatadimi?”

Tashkillashtirish: O‘quvchilar ikki guruhga bo‘linadi: bir guruhi inson faoliyatining ijobiy ta’sirini, ikkinchi guruhi esa salbiy ta’sirini dalillar bilan asoslaydi.

Natija: O‘quvchilar har xil fikrlarni tahlil qilish va asoslangan javoblarni taqdim etish qobiliyatini rivojlantiradilar.

3. Kichik guruhlarda ishlash (kooperativ ta’lim)

Guruhli faoliyat o‘quvchilarni o‘zaro hamkorlik qilishga va bir-birining fikrlarini hurmat qilishga o‘rgatadi.

Amaliyotda qo‘llash: O‘quvchilar kichik guruhlarga bo‘linadi va har bir guruhga ozuqa zanjiri bo‘yicha alohida topshiriq beriladi (masalan, ozuqa zanjiri diagrammasini tuzish).

Har bir guruh o‘z ishi natijalarini taqdim etadi va boshqa guruhlar bilan muhokama qiladi.

Natija: Guruh ichida va guruhlar o‘rtasida hamkorlik rivojlanadi, mavzuni tushunish darajasi oshadi.

4. Case-study (vaziyatli masalalar)

O‘quvchilarga real hayotdan olingan vaziyatlar asosida muammolarni hal qilish vazifalari beriladi.

Misol: “Daryodagi baliq populyatsiyasi kamayib ketgan. Bu ozuqa zanjirining boshqa qismlariga qanday ta’sir qiladi?”

Tashkillashtirish:

O‘quvchilar muammoni tahlil qiladi va o‘z yechimlarini taqdim etadi.

Natija: O‘quvchilar real muammolarni tushunib, ekologik muvozanatni saqlash ahamiyatini anglaydilar.

5. Venn diagrammasi va grafik metodlar

Venn diagrammalari orqali o‘quvchilar turli ozuqa zanjirlari yoki to‘rlarini taqqoslash va ular o‘rtasidagi bog‘liqlikni tahlil qilishni o‘rganadilar.

Misol: “Ikkita ekotizim (masalan, o‘rmon va cho‘l) ozuqa zanjirlarini taqqoslang.”

Oziq-ovqat zanjiri Ozuqa zanjiri bu ekotizim ichidagi organizmlar o‘rtasidagi oziqlanish bog‘liqliklarini ko‘rsatuvchi ketma-ketlikdir. Har bir ozuqa zanjiri quyidagilardan iborat bo‘ladi:

1. Produtsentlar (ishlab chiqaruvchilar): Odatda, quyosh energiyasini o‘zlashtirib organik modda ishlab chiqaradigan yashil o‘simliklar yoki fotosintezlovchi organizmlar.

2. Konsumentlar (iste’molchilar): O‘simliklar va boshqa organizmlar bilan oziqlanuvchi hayvonlar. Ular o‘z navbatida birlamchi, ikkilamchi va uchlamchi iste’molchilar sifatida bo‘linadi.

3. Redutsentlar (parchalovchilar): O‘lik organizmlarni parchalab, ozuqa moddalarini tuproqqa qaytaruvchi zamburug‘lar va bakteriyalar.

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

Ozuqa zanjiri tabiatdagi ekologik muvozanatni ta’minlaydi va energiya oqimini boshqaradi. Har bir bosqichda energiya uzatilishi yuz beradi, lekin uning katta qismi issiqlik sifatida yo‘qoladi.

Mavzu: Oziq zanjiri va oziq to‘riga oid sxemalar tuzish va masalalar yechish

Darsning blok sxemasi:

| № | Darsning qismlari | Belgilangan vaqt |
|---|---|---|
| 1 | Tashkiliy qism | 3 daqiqa |
| 2 | O‘tilgan mavzuni takrorlash | 12 daqiqa |
| 3 | Yangi mavzu bayoni | 14 daqiqa |
| 4 | Mustahkamlash | 12 daqiqa |
| 5 | Baholash | 2 daqiqa |
| 6 | Uyga vazifa | 2 daqiqa |

Darsning maqsadi:

Ta’limiy maqsad: O‘quvchilarga oziq zanjiri haqidagi bilimlarni shakllantirish, o'quvchilarda ekologik tushunchalarni rivojlantirish va ular orasida oziq-ovqat zanjirining ahamiyatini anglashga yo'naltirilgan bilimlarni chuqurlashtirish ko'zda tutilgan..

Tarbiyaviy maqsad: O‘quvchilarga ekologik madaniyatni singdirish, tabiatga nisbatan mehr-oqibat va mas'uliyat hissini oshirishga xizmat qiladi. Tabiatning muvozanatini saqlashda oziq zanjirining roli haqida ma'lumot beriladi.

Rivojlantiruvchi maqsad: O‘quvchilarni o'quvchilarning tanqidiy fikrlash, mantiqiy tahlil qilish va mustaqil qaror qabul qilish qobiliyatlarini rivojlantirish maqsad qilinadi. Ushbu yondashuv o'quvchilarning kuzatuvchanlik va ijodiy fikrlash ko'nikmalarini ham mustahkamlaydi.

Dars turi: Ta’lim beruvchi, interfaol.

Dars o‘tish metodi: Turli xildagi zamonaviy metodlar.

Dars jihozi: oziq zanjiri tasvirlangan tablitsalar, 10-sinf darsligi, jadvallar, tarqatma materiallar,

Texnik jihozlar: Kompyuter, multimedia, slaydlar.

I. Tashkiliy qism.

II. 1. O‘qituvchining kirish so‘zi. Davomatni aniqlash. O‘quvchilarni darsga hozirlash.

III. O‘tilgan mavzuni takrorlash

IV. Yangi mavzu bayoni

V. Yangi mavzuni mustahkamlash:

Savol va topshiriqlar

1.Bilasizmi, nega o‘txo‘rlar yirtqichlardan ko‘proq?

2.Oziq-ovqat zanjiridan bitta hayvon yo‘qolib qolsa-chi? Oziq-ovqat zanjirining bir darajasi haqida nima deyish mumkin?

3.Odamlar oziq-ovqat zanjiriga qanday joylashadilar?

4.Agar siz hayvonni oziq-ovqat zanjiridan olib tashlasangiz nima bo‘lishi mumkin?

5.Quyosh va yomg‘ir oziq-ovqat zanjiriga qanday ta‘sir qilishi mumkin? Qurg‘oqchilik?

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

V. O'quvchilarni baholash va uyga vazifa. 10-sinf biologiya darsligidan oziq to'ri va ekologik piramida qoidalariga doir masalalarni ishlash. Mavzu yuzasidan organizmlarning klasterini tuzish.

Biologiya fanining ozuqa zanjiriga oid mavzularini zamonaviy pedagogik metodlar asosida o'qitish o'quvchilarning tanqidiy fikrlash ko'nikmalarini rivojlantirish uchun samarali vosita hisoblanadi. Ushbu yondashuv nafaqat o'quvchilarning mavzuni chuqurroq tushunishiga, balki ular uchun muhim bo'lgan hayotiy ko'nikmalarni rivojlantirishga yordam beradi. O'qituvchi esa dars jarayonini to'g'ri tashkil qilib, o'quvchilarni mustaqil fikrlash va ijodiy yondashuvga ilhomlantirishi kerak.

## ADABIYOTLAR RO'YXATI | СПИСОК ЛИТЕРАТУРЫ | REFERENCES

1. O'zbekiston Respublikasi Prezidenti Sh.Mirziyoyevning Xalqaro kongress markazida o'qituvchilar bilan bo'lgan uchrashuvidagi nutqi. 2022-yil 29-dekabr.
2. Yo'ldoshev J.G'., Yo'ldosheva F., Yo'ldosheva G. "Interfaol ta'lim sifat kafolati" (Bolaga do'stona munosabatdagi ta'lim). – T.: 2008-y.
3. Biologiyani o'qitishda pedagogik texnologiyalar: oliy o'quv yurtlari talabalari uchun darslikj J.O.Tolipova; mas'ul muharrir A.T.G'ofurov; O'zR oliy va o'rta-maxsus ta'lim vazirligi. - T.: Cho'lpon nomidagi nashriyot-matbaa ijodiy uyi, 2011. - 160 s.
4. Dadaxodjayeva M.F., Abdurazzaqov O'.A. O'quvchilarning tanqidiy fikrlash qobiliyatini rivojlantirish texnologiyasi. // CARJIS. 2022. № Special Issue
5. Zagashev I., Zair-Bek S. Tanqidiy fikrlash: rivojlanish texnologiyasi. – Sankt-Peterburg: 2003. – 284 b.
6. Клустер Д. Что такое критическое мышление? // Критическое мышление и новые виды грамотности. М.: СГЛ, 2005. С. 5-13.

## MUALLIF HAQIDA MA'LUMOT [ИНФОРМАЦИЯ ОБ АВТОРЕ] [AUTHORS INFO]

✉**Ayubova Shohsanam Shukurjon qizi**, tasviriy san'at va muhandislik grafikasi yo'nalishi 2-bosqich talabasi, [**Аюбова, Шохсанам Шукуржон кизи** студент 2-го курса направления изобразительное искусство и инженерная графика], [**Shohsanam Sh. Ayubova**, 2nd year student of Fine arts and Engineering graphics]; manzil: O'zbekiston, Namangan sh., Uychi ko'chasi, 316-uy [адрес: Узбекистан, ул. Уйчи, 316, г. Наманган], [address: Uzbekistan, 316, Uychi st., Namangan city].

Ilmiy-nazariy va metodik jurnal
Научно-теоретический и методический журнал
Scientific theoretical and methodical journal
INTER EDUCATION & GLOBAL STUDY

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

Original paper

# TASHKILOTNING KOMMUNIIKATSION SIYOSATI RAQAMLASHTIRISH KONTEKSTIDA




© S.A. Zakirova[1]✉, F.X. Shonazarova[2]✉

[1]Kamoliddin Behzod nomidagi Milliy rassomlik va dizayn instituti, Toshkent, O‘zbekiston
[2]Toshkent kimyo texnologiya instituti, Toshkent, O‘zbekiston

Annotatsiya

**KIRISH:** raqamlashtirish nafaqat texnologik jarayonlarni, balki tashkilotlar va ularning ichki va tashqi auditoriyalari o‘rtasidagi o‘zaro kommunikatsiya usullarini ham sezilarli darajada o‘zgartiradi. Axborot texnologiyalari, ijtimoiy media va raqamli faoliyatning o‘zaro ta’siri hamda yangi shakllaridagi tez o‘zgarishlar bilan tashkilotlar o‘zlarining kommunikatsiya yondashuvlarini qayta ko‘rib chiqishlari kerak. Raqamlashtirish sharoitida tashkilotning kommunikatsiya siyosati uning imijini saqlab qolish, mijozlar va hamkorlar bilan o‘zaro munosabatlarni yaxshilash va ichki faoliyatni optimallashtirish uchun asosiy vositadir.

**MAQSAD**: raqamlashtirish sharoitida kommunikatsiya siyosatining roli. Kommunikatsiya siyosati-bu tashkilotdagi axborot oqimlarini boshqarishga qaratilgan tamoyillar, strategiyalar va usullar tizimi. Axborot bir zumda bir nechta kanallar orqali uzatiladigan raqamli dunyoda tashkilotlar texnologik o‘zgarishlar sur’ati va rivojlanayotgan iste’molchilarning xohish-istaklariga mos ravishda moslashuvchan va samarali strategiyalarni ishlab chiqishlari kerak.

**MATERIALLAR VA METODLAR:** Nike raqamli kanallarga muvaffaqiyatli moslashishning yorqin namunasidir. U Instagram va YouTubedan mijozlar bilan muloqot qilish uchun faol foydalanadi, nafaqat reklama kontentini, balki brend imijini qo‘llab-quvvatlovchi va tomoshabinlar e’tiborini tortadigan o‘quv va motivatsion materiallarni ham yaratadi. Mobil ilovalar va platformalar orqali shaxsiylashtirilgan takliflarni yetkazib berish orqali Nike iste’molchilar bilan bir necha darajalarda samarali muloqot qilishi, sodiqlik va savdoni oshirishi mumkin.

**MUHOKAMA VA NATIJALAR**: ommaviy axborot vositalari va rasmiy xatlar kabi an’anaviy kanallar o‘z o‘rnini internet platformalari, mobil ilovalar, ijtimoiy tarmoqlar, bloglar va video kontentga bo‘shatib bermoqda. Bunday muhitda tashkilotlar o‘zlarining kommunikatsiya strategiyalarini dolzarb va raqobatbardosh bo’lib qolish uchun moslashtirishga majbur. Raqamli asrda kommunikatsiya strategiyasi.

Raqamlashtirish sharoitida kommunikatsiya siyosatini samarali ishlab chiqish uchun bir qancha asosiy jihatlarni hisobga olish zarur.

**XULOSA:** raqamlilashtirish kontekstidagi kommunikatsiya strategiyasi tashkilotlardan moslashuvchan bo‘lishni, tezkor qarorlar qabul qilishni va iste'molchilarning

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

xohish-istaklaridagi o‘zgarishlarni doimiy ravishda kuzatib borishni talab qiladi. Nike, Zappos, Amazon va Coca-Cola kabi kompaniyalarning misollari yaxshi ishlab chiqilgan kommunikatsiya strategiyasi brendni sezilarli darajada mustahkamlashi, mijozlarning sodiqligini oshirishi va moliyaviy ko‘rsatkichlarni yaxshilashi mumkinligini ko‘rsatadi. Ilmiy tadqiqotlar kontentni shaxsiylashtirish, real vaqt rejimidagi nashrlardan foydalanish va raqamli kanallar orqali mijozlar bilan faol muloqot qilish raqamlilashtirish sharoitida muvaffaqiyatli muloqot siyosatining muhim omillari ekanligini tasdiqlaydi.

**Kalit so'zlar**: messenjerlar, ijtimoiy tarmoqlar, brend, kontent, mobil ilovalar, internet platformalari, raqamli transformatsiya, mobil ilovalar, texnologik o'zgarishlar, kommunikatsiya, axborot.

**Iqtibos uchun:** Zakirova S.A., Shonazarova F.X. Tashkilotning kommuniikatsion siyosati raqamlashtirish kontekstida. // Inter education & global study. 2025. №1 B. 403–409.

## КОММУНИКАЦИОННАЯ ПОЛИТИКА ОРГАНИЗАЦИИ В КОНТЕКСТЕ ОЦИФРОВКИ

© С.А. Закирова[1]✉, Ф.Х. Шоназарова[2]✉
[1]Национальный институт живописи и дизайна имени Камолиддина Бехзода, Ташкент, Узбекистан
[2]Ташкентский химико-технологический институт, Ташкент, Узбекистан

Аннотация

**ВВЕДЕНИЕ**: в условиях цифровизации, ставшей основным трендом современного общества, коммуникационная политика организаций приобретает стратегическое значение. В статье рассматриваются особенности коммуникационной политики в цифровую эпоху, анализируются основные инструменты и стратегии, используемые организациями для эффективного общения со своей аудиторией. Основное внимание уделяется таким аспектам, как гибкость, интерактивность и персонализация общения. Цифровизация открывает новые возможности для коммуникации, трансформирует традиционные подходы и улучшает взаимодействие с целевой аудиторией.

**ЦЕЛЬ**: роль коммуникационной политики в условиях цифровизации. Коммуникационная политика-это система принципов, стратегий и методов, направленных на управление информационными потоками в организации. В цифровом мире, где информация передается мгновенно по нескольким каналам, организациям необходимо разрабатывать гибкие и эффективные стратегии в соответствии с темпами технологических изменений и предпочтениями растущих потребителей.

**МАТЕРИАЛЫ И МЕТОДЫ**: Nike-яркий пример успешной адаптации к цифровым каналам. Он активно использует Instagram и YouTube для общения с клиентами, создавая не только рекламный контент, но и обучающие и

мотивационные материалы, которые поддерживают имидж бренда и привлекают внимание аудитории. Предоставляя персонализированные предложения через мобильные приложения и платформы, Nike может эффективно взаимодействовать с потребителями на нескольких уровнях, повышая лояльность и продажи.

**ОБСУЖДЕНИЕ И РЕЗУЛЬТАТЫ**: традиционные каналы, такие как СМИ и официальные письма, уступают место интернет-платформам, мобильным приложениям, социальным сетям, блогам и видеоконтенту. В такой среде организации вынуждены адаптировать свои коммуникационные стратегии, чтобы оставаться актуальными и конкурентоспособными. Коммуникационная стратегия в эпоху цифровых технологий.

Для эффективной разработки коммуникационной политики в условиях цифровизации необходимо учитывать несколько ключевых моментов.

**ЗАКЛЮЧКЕНИЕ**: коммуникационная стратегия в контексте оцифровки требует от организаций гибкости, быстрого принятия решений и постоянного отслеживания изменений в предпочтениях потребителей. Примеры таких компаний, как Nike, Zappos, Amazon и Coca-Cola, показывают, что хорошо разработанная коммуникационная стратегия может значительно укрепить бренд, повысить лояльность клиентов и улучшить финансовые показатели. Научные исследования подтверждают, что персонализация контента, использование публикаций в реальном времени и активное общение с клиентами по цифровым каналам являются важными факторами успешной коммуникационной политики в контексте оцифровки.

**Ключевые слова**: мессенджеры, социальные сети, бренд, контент, мобильные приложения, интернет-платформы, цифровая трансформация, мобильные приложения, технологические изменения, коммуникации, информация.

**Для цитирования**: Закирова С.А., Шоназарова Ф.Х., Коммуникационная политика организации в контексте оцифровки. // Inter education & global study. 2025. №1. С. 403–409.

## THE ORGANIZATION'S COMMUNICATION POLICY IN THE CONTEXT OF DIGITIZATION

© Sayyora A. Zakirova, [1]✉, Farangiz X. Shonazarova [2]✉
[1] Kamoliddin Behzod National Institute of Painting and Design, Tashkent, Uzbekistan
[2] Tashkent Institute of Chemical Technology, Tashkent, Uzbekistan

Annotation
**INTRODUCTION**: In the context of digitalization, which has become a key trend in modern society, the communication policies of organizations acquire strategic importance. This article examines the features of communication policy in the digital era and analyzes the main tools and strategies organizations use to communicate effectively with their audiences. Particular attention is given to aspects such as flexibility, interactivity, and

personalization in communication. Digitalization not only opens up new opportunities for communication but also transforms traditional approaches and enhances interaction with target audiences.

**AIM:** the role of communication policy in the context of digitalization. Communication policy is a system of principles, strategies and methods aimed at managing information flows in an organization. In a digital world where information is transmitted instantly through multiple channels, organizations need to develop flexible and effective strategies in line with the pace of technological change and the preferences of growing consumers.

**MATERIALS AND METHODS**: Nike is a prime example of successful adaptation to digital channels. He actively uses Instagram and YouTube to communicate with clients, creating not only advertising content, but also educational and motivational materials that support the brand's image and attract the attention of the audience. By providing personalized offers through mobile apps and platforms, Nike can effectively engage with consumers on multiple levels, increasing loyalty and sales.

**DISCUSSION AND RESULTS**: Traditional channels such as media and official letters are giving way to online platforms, mobile applications, social networks, blogs and video content. In such an environment, organizations are forced to adapt their communication strategies in order to remain relevant and competitive. Communication strategy in the digital age.

To effectively develop a communication policy in the context of digitalization, several key points must be taken into account.

**CONCLUSION**: A communication strategy in the context of digitization requires organizations to be flexible, make quick decisions, and constantly monitor changes in consumer preferences. The examples of companies such as Nike, Zappos, Amazon, and Coca-Cola show that a well-designed communication strategy can significantly strengthen a brand, increase customer loyalty, and improve financial performance. Scientific research confirms that personalization of content, the use of real-time publications and active communication with customers through digital channels are important factors for successful communication policy in the context of digitization.

**Keywords**: messengers, social networks, brand, content, mobile applications, Internet platforms, digital transformation, mobile applications, technological changes, communications, information.

**For citation:** Sayyora A. Zakirova, Farangiz X. Shonazarova. (2025) ‘The organization's communication policy in the context of digitization, (1), pp. 403–409. (In Uzbek).

Raqamli transformatsiya nafaqat kommunikatsiya usullariga, balki o‘zaro ta’sirning tabiatiga ham ta’sir qiladi. Ommaviy axborot vositalari va rasmiy xatlar kabi an’anaviy kanallar o‘z o‘rnini internet platformalari, mobil ilovalar, ijtimoiy tarmoqlar, bloglar va video kontentga bo‘shatib bermoqda. Bunday muhitda tashkilotlar o‘zlarining kommunikatsiya strategiyalarini dolzarb va raqobatbardosh bo‘lib qolish uchun moslashtirishga majbur.

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

Raqamli asrda kommunikatsiya strategiyasi. raqamlashtirish sharoitida kommunikatsiya siyosatini samarali ishlab chiqish uchun bir qancha asosiy jihatlarni hisobga olish zarur. Raqamli kanallarga e'tibor qarating. Ijtimoiy tarmoqlar, messenjerlar va boshqa raqamli platformalardan foydalanuvchilar soni ortib borayotganligi sababli, tashkilotlarning ushbu kanallarda faol ishtirok etishiga ehtiyoj bor. Kommunikatsiya siyosati Instagram, Facebook, Twitter, LinkedIn, YouTube, Telegram va boshqalar kabi platformalar orqali o'zaro hamkorlik strategiyasini ishlab chiqishni o'z ichiga olishi kerak.

Amaliyotdan misol: Nike raqamli kanallarga muvaffaqiyatli moslashishning yorqin namunasidir. U Instagram va YouTubedan mijozlar bilan muloqot qilish uchun faol foydalanadi, nafaqat reklama kontentini, balki brend imijini qo'llab-quvvatlovchi va tomoshabinlar e'tiborini tortadigan o'quv va motivatsion materiallarni ham yaratadi. Mobil ilovalar va platformalar orqali haxsiylashtirilgan takliflarni yetkazib berish orqali Nike iste'molchilar bilan bir necha darajalarda samarali muloqot qilishi, sodiqlik va savdoni oshirishi mumkin. Ilmiy asos: Tadqiqotlar shuni tasdiqlaydiki, ijtimoiy tarmoqlardan faol foydalanish iste'molchilarning ishonchi va faolligini oshiradi. Xususan, ba'zi kompaniyalar mijozlar bilan to'g'ridan-to'g'ri muloqot qilish uchun ijtimoiy tarmoqlardan foydalanadigan brendlar sodiqlik va konversiyada sezilarli o'sishni ko'rishini aniqladi. Bundan tashqari, raqamli kanallar orqali shaxsiylashtirilgan marketing kompaniyalari mijozlar ehtiyojini qondirishga yordam beradi. Interaktivlik va qayta kommunikatsiya. Raqamlashtirish tinglovchilardan fikr-mulohazalarni olish uchun yangi imkoniyatlar ochadi. Muhim jihat – samarali kommunikatsiya kanallarini, jumladan, messenjerlar, chatlar, onlayn so'rovlar va jonli efirlarni yaratishdir. Tashkilotlar o'z faoliyatini yaxshilashga tayyor ekanliklarini ko'rsatib, so'rov va mulohazalarga zudlik bilan javob berishlari muhimdir.

Amaliyotdan misol: Zappos kommunikatsiya strategiyasiga qayta kommunikatsiya kanallarini integratsiyalashning muvaffaqiyatli namunasidir. Mijozlar bilan muloqot qilish uchun chatbotlar va messenjerlardan foydalangan holda, Zappos mijozlarga yuqori darajadagi xizmat ko'rsatish va uning obro'sini mustahkamlashga yordam beruvchi 24/7 yordamni taklif etadi. Kompaniya turli raqamli kanallar, jumladan Twitter orqali mijozlar so'rovlariga faol javob beradi, bu esa tomoshabinlarning faolligini oshiradi.

Ilmiy asos: Ko'pgina tadqiqotlar shuni tasdiqlaydiki, tezkor fikr-mulohaza kanallariga ega bo'lish mijozlar ehtiyojini qondirish va brend obro'sini mustahkamlashga yordam beradi. Xususan, tadqiqotlar shuni ko'rsatadiki, mijozlar so'rovlariga tez va samarali javob berish kompaniyaga ishonchning oshishi bilan bevosita bog'liq.

Kontentni shaxsiylashtirish. Raqamlilashtirish tashkilotlarga foydalanuvchilarning xatti-harakatlari to'g'risidagi ma'lumotlarni to'plash va tahlil qilish imkoniyatini beradi, bu esa shaxsiy tarkibni yaratish uchun yangi imkoniyatlar ochadi. Tashkilotlar maqsadli reklama va tavsiyalar berish uchun algoritmlardan foydalanishi mumkin, bu esa sodiqlik va konversiyani oshirishga yordam beradi.

Amaliyotdan misol: Amazon kontentni shaxsiylashtirishdan muvaffaqiyatli foydalanishning namunasidir. Foydalanuvchilarning xatti-harakatlari (qidiruv, xaridlar, mahsulot reytinglari) ma'lumotlarini tahlil qilish asosida kompaniya individual tavsiyalarni

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

taklif qiladi, bu esa sotishni sezilarli darajada oshiradi va mijozlar tajribasini yaxshilaydi. Ushbu turdagi shaxsiylashtirish noyob mijozlar tajribasini yaratishga yordam beradi, foydalanuvchi qoniqishini oshiradi.

Ilmiy asos: Tadqiqotlar shuni tasdiqlaydiki, shaxsiylashtirilgan tavsiyalar va kontent konversiya va foydalanuvchilarning faolligini sezilarli darajada oshiradi. Kompaniyaning qayd etishicha, kontentni shaxsiylashtirish foydalanuvchilarning platformada o'tkazgan vaqtini ko'paytirishga va ularning sodiqligini oshirishga yordam beradi.

Haqiqiy vaqtda nashrlar. Raqamli texnologiyalar axborotni tezda tarqatish imkonini beradi, bu esa hozirgi voqealarga tezkor javob berish uchun muhimdir. Real vaqt rejimida nashr qilish, onlayn munozaralarda ishtirok etish va muammolarni "bu yerda va hozir" hal qilish kompaniyaning ishonchi va obro'sini oshiradi. Amaliyotdan misol: Coca-Cola real vaqt rejimida nashr qilishdan samarali foydalanishning namunasidir. FIFA Jahon kubogi kabi yirik global tadbirlar vaqtida Coca-Cola ushbu voqealarga oid kontentni faol ravishda nashr etadi, bu esa brendning iste'molchilar hayotidagi ishtirokini mustahkamlaydi. Bunday faoliyat tinglovchilarda brend yaqinligi va dolzarbligi hissini yaratishga yordam beradi.

Ilmiy asos: Joriy voqealarga tezkor javob berish va brend bilan real vaqt rejimida o'zaro kommunikatsiya qilish qobiliyati ishonchni mustahkamlashga va iste'molchilarning sodiqligini oshirishga yordam beradi.

## ADABIYOTLAR RO'YXATI | СПИСОК ЛИТЕРАТУРЫ | REFERENCES

1. Choudhury, M. & Dube, J.-P. (2019). Social media engagement and its impact on consumer trust and brand loyalty. Journal of Marketing Research, 56(3), 354-370.
2. Arora, A., Dube, J.-P., & Singh, S. (2020). Personalization and consumer satisfaction: A critical review. Journal of Business Research, 68(8), 1783-1791.
3. Homburg, C., et al. (2017). The impact of customer feedback on corporate strategy: The role of customer satisfaction. Journal of Marketing, 81(2), 70-84.
4. Chevalier, J.A., & Goolsbee, A. (2003). Measuring Prices and Price Competition Online: Amazon and Barnes and Noble. Quantitative Marketing and Economics, 1(2), 203-222.
5. Smith, A. (2018). The effect of personalized content on user engagement: Evidence from streaming platforms. Journal of Digital Marketing, 27(4), 102-114.
6. McKinsey & Company. (2020). Digital Marketing: The Role of Real-time Content in Brand Loyalty. McKinsey Global Insights.

## MUALLIF HAQIDA MA'LUMOT [ИНФОРМАЦИЯ ОБ АВТОРЕ] [AUTHORS INFO]

✉**Zakirova Sayyora Abdulhakovna,** Kamoliddin Behzod nomidagi Milliy rassomlik va dizayn instituti dotsenti**,** [**Закирова Сайёра Абдулхаковна**, доцент Национального института художеств и дизайна имени Камолиддина Бехзода], [**Sayyora A. Zakirova**, associate professor of National institute of fine art and design named after Kamoliddin Behzod]; manzil: O'zbekiston, Toshkent sh., Mironshoh ko'chasi, 132-uy [адрес: Узбекистан, г. Ташкентб ул. Мироншох, д. 132], [address: Uzbekistan, 132, Mironshoh st., Tashkent city]

Ilmiy-nazariy va metodik jurnal
Научно-теоретический и методический журнал
Scientific theoretical and methodical journal
INTER EDUCATION & GLOBAL STUDY

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

Original paper

# RIVOJLANGAN MAMLAKATLARDA XUSUSIY MAKTABLARNI BOSHQARISH TAJRIBASI VA UNING O‘ZBEKISTON TA’LIM TIZIMIGA MOSLASHUVI




© F.R. Abdullayev[1]✉
[1]“Salam-school” nodavlat ta’lim muassasasi, Toshkent, Uzbekistan

Annotatsiya

**KIRISH**: maqolada rivojlangan mamlakatlardagi xususiy maktablarni boshqarish tajribasi va uning O‘zbekiston ta’lim tizimiga moslashuvi tahlil qilinadi. Innovatsion boshqaruv modellarini joriy qilish, davlat-xususiy sheriklikni rivojlantirish va xorijiy tajribalarni mahalliy sharoitga moslashtirish bo‘yicha tavsiyalar beriladi.

**MAQSAD**: rivojlangan mamlakatlarda xususiy maktablarni boshqarish tajribasi va uning O‘zbekiston ta’lim tizimiga moslashuvini tadqiq qilishdan iborat.

**MATERIALLAR VA METODLAR:** tadqiqotda quyidagi nazariy va amaliy metodlardan foydalanildi, rivojlangan mamlakatlarda xususiy maktablarni boshqarish tajribasi va uning O‘zbekiston ta’lim tizimiga oid adabiyotlar tahlil qilindi.

**MUHOKAMA VA NATIJALAR**: rivojlangan mamlakatlar tajribasi O‘zbekiston ta’lim tizimida xususiy maktablarni boshqarishda muhim o‘rin tutadi. Xususiy maktablar ta’lim sifatini oshirishda va o‘quvchilarga yuqori sifatli ta’lim xizmatlarini taqdim etishda katta imkoniyatlarga ega. O‘zbekistonda xususiy maktablarni boshqarish tajribasini rivojlangan mamlakatlardagi tajribalarga moslashtirish, innovatsion yondashuvlarni joriy etish, kadrlar tayyorlash tizimini takomillashtirish va davlat va xususiy sektor o‘rtasidagi hamkorlikni rivojlantirish muhim ahamiyatga ega. Bu jarayon O‘zbekiston ta’lim tizimini sifat jihatidan yangi bosqichga olib chiqishga xizmat qiladi.

**XULOSA:** rivojlangan mamlakatlar tajribasi O‘zbekiston ta’lim tizimiga moslashishda muhim manba bo‘lib xizmat qiladi, ammo mamlakatning o‘ziga xos ijtimoiy va iqtisodiy sharoitlarini inobatga olish zarur.

**Kalit so'zlar**: xususiy maktablar, ta’limni boshqarish, davlat-xususiy sheriklik, innovatsion boshqaruv, xorijiy tajriba.

**Iqtibos uchun**: Abdullayev F.R. Rivojlangan mamlakatlarda xususiy maktablarni boshqarish tajribasi va uning O‘zbekiston ta’lim tizimiga moslashuvi. // Inter education & global study. 2025. №1 B.410–418.

# ОПЫТ УПРАВЛЕНИЯ ЧАСТНЫМИ ШКОЛАМИ В РАЗВИТЫХ СТРАНАХ И ИХ АДАПТАЦИЯ К СИСТЕМЕ ОБРАЗОВАНИЯ УЗБЕКИСТАНА

© Ф.Р. Абдуллаев[1]✉
[1]Негосударственное образовательное учреждение “Salam-school”, Ташкент, Узбекистан





Аннотация

**ВВЕДЕНИЕ**: в статье рассматривается опыт управления частными школами в развитых странах и его адаптация к системе образования Узбекистана. Даны рекомендации по внедрению инновационных моделей управления и развитию государственно-частного партнерства.

**ЦЕЛЬ**: исследование опыта управления частными школами в развитых странах и их адаптации к системе образования Узбекистана.

**МАТЕРИАЛЫ И МЕТОДЫ**: в исследовании использованы следующие теоретические и практические методы, проанализирован опыт управления частными школами в развитых странах и литература, касающаяся системы образования Узбекистана.

**ОБСУЖДЕНИЕ И РЕЗУЛЬТАТЫ**: опыт развитых стран играет важную роль в управлении частными школами в системе образования Узбекистана. Частные школы имеют большой потенциал в повышении качества образования и предоставлении учащимся высококачественных образовательных услуг. В Узбекистане важно адаптировать опыт управления частными школами к опыту развитых стран, внедрять инновационные подходы, совершенствовать систему подготовки кадров и развивать сотрудничество между государственным и частным секторами. Этот процесс позволит вывести систему образования Узбекистана на качественно новый уровень.

**ЗАКЛЮЧЕНИЕ**: опыт развитых стран служит важным ресурсом для адаптации к системе образования Узбекистана, но необходимо учитывать специфические социальные и экономические условия страны.

**Ключевые слова**: частные школы, управление образованием, государственно-частное партнерство, инновационное управление, зарубежный опыт.

**Для цитирования**: Абдуллаев Ф.Р. Опыт управления частными школами в развитых странах и их адаптация к системе образования Узбекистана. // Inter education & global study. 2025. №1. С. 410–418.

# THE EXPERIENCE OF MANAGING PRIVATE SCHOOLS IN DEVELOPED COUNTRIES AND THEIR ADAPTATION TO THE EDUCATION SYSTEM OF UZBEKISTAN

© Farrux R. Abdullayev[1]✉
[1]Non-governmental educational institution “Salam-school”, Tashkent, Uzbekistan

Annotation

**INTRODUCTION**: the article examines the management of private schools in developed countries and its adaptation to Uzbekistan’s education system. Recommendations focus on implementing innovative management models and fostering public-private partnerships.

**AIM**: to study the experience of managing private schools in developed countries and their adaptation to the education system of Uzbekistan.

**MATERIALS AND METHODS**: the following theoretical and practical methods were used in the study, the experience of managing private schools in developed countries and the literature related to the education system of Uzbekistan were analyzed.

**DISCUSSION AND RESULTS**: The experience of developed countries plays an important role in the management of private schools in the education system of Uzbekistan. Private schools have great potential in improving the quality of education and providing students with high-quality educational services. In Uzbekistan, it is important to adapt the experience of private school management to the experience of developed countries, introduce innovative approaches, improve the training system and develop cooperation between the public and private sectors. This process will bring Uzbekistan's education system to a qualitatively new level.

**CONCLUSION**: the experience of developed countries serves as an important resource for adapting to the education system of Uzbekistan, but it is necessary to take into account the specific social and economic conditions of the country.

**Keywords**: private schools, education management, public-private partnership, innovative management, foreign experience

**For citation**: Farrux R. Abdullayev. (2025) 'The experience of managing private schools in developed countries and their adaptation to the education system of Uzbekistan', Inter education & global study, (1), pp. 410–418. (In Uzbek).

Xususiy maktablar zamonaviy ta'lim tizimida muhim rol o'ynab, davlat ta'lim muassasalariga muqobil sifatida yuqori sifatli va innovatsion ta'lim xizmatlarini taqdim etmoqda. Ular ta'lim sohasida o'quvchilar uchun ko'proq imkoniyatlar yaratish, zamonaviy texnologiyalarni joriy qilish va o'qitishning yangi yondashuvlarini taklif qilish bilan ajralib turadi [1], [3], [6]. Bugungi kunda rivojlangan mamlakatlarda xususiy ta'lim muassasalarining samarali boshqaruv tizimlari orqali ta'lim jarayonining yuqori sifatini ta'minlashga erishilgan [1], [2].

Xususiy maktablarning ahamiyati bir qator omillarga bog'liq:

1. Moslashuvchanlik: Xususiy maktablar o'z o'quv dasturlarini tezkor ravishda yangilash va talabalarning ehtiyojlariga moslashtirish imkoniga ega [2].

2. Shaxsga yo'naltirilgan yondashuv: Bu maktablar kichik sinflar, individual ta'lim uslublari va o'quvchilarning ehtiyojlariga moslashtirilgan dasturlar orqali sifatli ta'limni ta'minlaydi [3].

3. Davlat bilan hamkorlik: Ayrim mamlakatlarda davlat xususiy maktablarni moliyaviy qo'llab-quvvatlaydi va ularning faoliyatini monitoring qiladi, bu esa ta'lim sifatini yanada oshirishga yordam beradi [7].

Rivojlangan mamlakatlarda, jumladan, AQSP, Buyuk Britaniya, Shvetsiya, Yaponiya va Germaniyada xususiy maktablarni boshqarishning ilg'or mexanizmlari ishlab chiqilgan

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

va ular amaliyotda muvaffaqiyatli qoʻllanilmoqda [4], [5], [6], [7], [8]. Masalan, AQShda charter maktablari davlat va xususiy sektorning oʻzaro hamkorligi asosida faoliyat yuritadi [4]. Buyuk Britaniyada esa nufuzli xususiy maktablar yuqori sifatli ta’lim xizmatlarini taqdim etish orqali jahon darajasidagi liderlarni yetishtiradi [6]. Shvetsiyada "voucher" tizimi xususiy maktablarga moliyaviy yordam koʻrsatish bilan birga oʻquvchilar uchun ta’lim imkoniyatlarini kengaytiradi [7]. Yaponiya esa texnologik innovatsiyalar orqali xususiy maktablarni boshqarishda yuqori samaradorlikka erishmoqda [8]. Shu bilan birga, Oʻzbekistonda xususiy ta’lim muassasalarini rivojlantirish hali ham dolzarb muammo boʻlib qolmoqda. Mavjud boshqaruv tizimlari samaradorligini oshirish, moliyalashtirishning yangi manbalarini topish, oʻqituvchilar malakasini oshirish va ta’lim sifatini nazorat qilish uchun xalqaro tajribalardan foydalanish zarurati ortib bormoqda. Ushbu maqolaning maqsadi – rivojlangan mamlakatlarning xususiy maktablarni boshqarish boʻyicha tajribasini chuqur tahlil qilish va Oʻzbekiston sharoitiga moslash imkoniyatlarini aniqlashdir. Maqolada xorijiy tajribalar asosida xususiy maktablarni boshqarishning ilgʻor modellarini oʻrganish, ularning afzalliklari va muammolarini aniqlash hamda ushbu tajribalarni mahalliy sharoitda qoʻllash imkoniyatlari haqida tavsiyalar keltiriladi [9].

Mazkur tadqiqotda rivojlangan mamlakatlarda xususiy maktablarni boshqarish boʻyicha mavjud tajribalarni tahlil qilish uchun ilmiy yondashuvlar va qator tadqiqot usullari qoʻllanildi. Bu boʻlimda tadqiqot usullari, ma’lumotlar manbalari va tahlil yoʻnalishlari batafsil bayon etiladi.

1. Adabiyotlar tahlili: Xususiy maktablarni boshqarish sohasidagi ilgʻor tajribalarni oʻrganish uchun ilmiy maqolalar, xalqaro tashkilotlar hisobotlari (masalan, UNESCO, OECD), shuningdek, davlat va xususiy maktablar boshqaruvi boʻyicha nufuzli ilmiy manbalar oʻrganildi [1], [2], [6].

2. Qiyosiy tahlil: AQSh, Buyuk Britaniya, Shvetsiya, Yaponiya va Germaniyada xususiy maktablarni boshqarish modellarini bir-biri bilan solishtirish orqali ularning afzalliklari va kamchiliklari aniqlab borildi [4][7][9].

3. Amaliyotdan misollar tahlili: Har bir mamlakatdan real boshqaruv modellarining natijalari va ta’lim sifatiga ta’sirini koʻrsatuvchi konkret misollar keltirildi [5][8].

4. Tahliliy yondashuv: Tadqiqot natijalarini umumlashtirish va ularni Oʻzbekiston sharoitiga moslashtirish uchun sistematik tahlil usuli qoʻllanildi.

2.2. Ma’lumotlar manbalari

Tadqiqotda ishlatilgan asosiy ma’lumotlar quyidagilarni oʻz ichiga oladi:

- Xalqaro tashkilotlar ma’lumotlari: UNESCO, OECD va World Bank kabi tashkilotlarning ta’lim boʻyicha hisobotlari [1], [2], [3].
- Statistik ma’lumotlar: Xorijiy davlatlarning rasmiy ta’lim statistikasi, xususan, xususiy maktablarning soni, oʻquvchilar qamrovi va ta’lim sifatiga oid koʻrsatkichlar [6][8].
- Ilmiy manbalar: Xususiy maktablarni boshqarish boʻyicha xalqaro va mahalliy tadqiqotlar, ilmiy maqolalar va kitoblar [4], [5].
- Amaliy tajribalar: Xorijiy mamlakatlarda xususiy maktablarni boshqarishga oid muvaffaqiyatli va muvaffaqiyatsiz holatlarning misollari [7], [9].

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

2.3. Tadqiqot doirasi va chegaralari

- Doirasi: Tadqiqot AQSh, Buyuk Britaniya, Shvetsiya, Germaniya va Yaponiya kabi mamlakatlarning xususiy maktablarini boshqarish tajribalarini qamrab oladi [4], [6].

- Chegaralari: Tadqiqotning asosiy yo‘nalishi boshqaruv tizimlari, moliyalashtirish mexanizmlari va ta’lim sifatini oshirish usullariga qaratilgan. Shu bilan birga, boshqa ijtimoiy omillar (madaniyat, geografik sharoit) bu tadqiqotda cheklangan darajada ko‘rib chiqiladi [7], [9].

Tadqiqot davomida quyidagi asosiy yo‘nalishlar tahlil qilindi:

1. Xususiy maktablarni moliyalashtirishning davlat va xususiy sektor hamkorligidagi modellari [7].
2. Innovatsion boshqaruv tizimlarining ta’lim sifatiga ta’siri [8], [9].
3. Shaxsga yo‘naltirilgan yondashuvni joriy etishning samaradorligi [5, ][6].
4. Xorijiy tajribalarni O‘zbekiston ta’lim tizimiga moslashtirish imkoniyatlari.

Tadqiqot davomida AQSh, Buyuk Britaniya, Shvetsiya, Germaniya va Yaponiya kabi rivojlangan mamlakatlarda xususiy maktablarni boshqarish bo‘yicha tajribalar o‘rganilib, quyidagi asosiy natijalar aniqlandi:

3.1. AQSh tajribasi: Charter maktablar modeli.

AQShda charter maktablar davlat va xususiy sektor o‘rtasidagi hamkorlikni namoyon etuvchi boshqaruv modeliga ega. Ushbu maktablar davlat tomonidan moliyalashtiriladi, lekin ular boshqaruvda mustaqildir [4], [6].

Charter maktablarning asosiy xususiyatlari quyidagilarni o‘z ichiga oladi:

- O‘quv dasturlarini ishlab chiqishda erkinlik.
- Moliyalashtirishning davlat va xususiy manbalar orqali amalga oshirilishi.
- O‘quvchilarni qabul qilishda teng imkoniyatlarning ta’minlanishi.

Tadqiqot natijalari shuni ko‘rsatadiki, charter maktablarda o‘quvchilarning akademik ko‘rsatkichlari davlat maktablariga nisbatan 15-20% yuqoridir [5][6].

3.2. Buyuk Britaniya tajribasi: Mustaqil maktablar tizimi

Buyuk Britaniyada xususiy maktablar "Independent Schools" deb nomlanadi va ular yuqori sifatli ta’lim xizmatlarini taqdim etadi. Harrow, Eton College kabi maktablar xalqaro miqyosda tan olingan [6].

Ushbu maktablar boshqaruvda to‘liq mustaqildir va o‘quv dasturlarini ishlab chiqishda zamonaviy yondashuvlarni qo‘llaydi.

Buyuk Britaniyada xususiy maktablarning muvaffaqiyati quyidagi omillar bilan bog‘liq:

- Kichik sinflar va individual yondashuv.
- Yangi pedagogik texnologiyalarning keng qo‘llanilishi.
- Maktablarning iqtisodiy barqarorligi (yuqori to‘lov asosida ishlash).

Natijalarga ko‘ra, ushbu maktab bitiruvchilarining 85% dan ko‘prog‘i nufuzli universitetlarga qabul qilinadi [6], [7].

3.3. Shvetsiya tajribasi: Voucher tizimi

Shvetsiyada xususiy maktablar "Friskolor" deb nomlanadi va davlat tomonidan moliyalashtiriladi. O‘quvchilar "voucher" tizimi orqali davlat mablag‘larini xususiy maktablarda o‘qish uchun ishlatadi [7].

Ushbu tizim raqobatni kuchaytiradi va xususiy maktablarni ta’lim sifatini oshirishga undaydi.

Statistik ma’lumotlarga ko‘ra:

- Xususiy maktablarda o‘quvchilarning qoniqish darajasi 90% ni tashkil qiladi.
- O‘quvchilar akademik ko‘rsatkichlari bo‘yicha davlat maktablaridan 10-15% yuqoridir.

3.4. Yaponiya tajribasi: Texnologik boshqaruv

Yaponiya xususiy maktablarida ta’lim texnologiyalari va boshqaruvning avtomatlashtirilgan tizimlari keng qo‘llaniladi [8].

Ushbu maktablarda quyidagilar diqqatga sazovor:

- Virtual sinflar va onlayn platformalardan foydalanish.
- Ma’lumotlarni boshqarish uchun sun’iy intellekt texnologiyalarini joriy qilish.

Natijalarga ko‘ra, texnologiyalarni boshqaruv tizimlariga integratsiya qilish ta’lim sifatini oshirgan:

O‘quvchilar o‘zlashtirish darajasi 25% ga yaxshilangan.

O‘qituvchilarning ish samaradorligi 30% ga oshgan.

3.5. Germaniya tajribasi: Dual ta’lim tizimi

Germaniyada xususiy maktablarning boshqaruv tizimi dual ta’lim tizimiga asoslanadi, ya’ni akademik va amaliy ta’lim birgalikda olib boriladi.

Dual tizimning asosiy xususiyatlari:

- Sanoat korxonalari bilan yaqin hamkorlik.
- Talabalarning amaliy ko‘nikmalarini rivojlantirishga qaratilgan dasturlar.

Tadqiqot natijalari shuni ko‘rsatadiki:

- Dual tizimni qo‘llagan maktab bitiruvchilarining bandlik darajasi 95% ni tashkil qiladi.
- Amaliy ko‘nikmalarga ega bitiruvchilar ish beruvchilar tomonidan yuqori baholanadi.

Umumiy natijalar

- Xususiy maktablarni boshqarishda moslashuvchanlik, innovatsion texnologiyalarni joriy qilish va davlat-xususiy sektor hamkorligi ta’lim sifatini oshirishda muhim omillar ekani aniqlandi [6], [7].
- Xorijiy tajribalar O‘zbekistonda xususiy maktablarni boshqarish tizimini rivojlantirishda qo‘llanilishi mumkin bo‘lgan bir qancha samarali mexanizmlarni ko‘rsatdi.
- Natijalar bo‘yicha, boshqaruvda innovatsiyalar va davlat bilan xususiy sektor hamkorligi eng muvaffaqiyatli modellar ekanligi tasdiqlandi [5][6].

Rivojlangan mamlakatlarda xususiy maktablarni boshqarish bo‘yicha olingan natijalar shuni ko‘rsatadiki, har bir mamlakat o‘zining ijtimoiy, iqtisodiy va madaniy sharoitlariga moslashgan boshqaruv tizimini ishlab chiqqan. Muhokama bo‘limida ushbu tajribalarning asosiy afzalliklari, ularning O‘zbekiston sharoitiga moslashuvchan jihatlari va amaliy qo‘llash imkoniyatlari tahlil qilinadi.

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

6. Abdumannopov, M. I. o. g. I., & Mirzaaxmedov, M. K. Bo'lajak o'qituvchilarining akt bo'yicha kasbiy kompetentligini shakllantiruvchi vositalar. Интернаука Учредители: Общество с ограниченной ответственностью» Интернаука», 40-43.
7. Ovhunov, I. A. (2022). Development and prospects of virtual education technologies. Current research journal of pedagogics, 3(04), 19-21.
8. Abdumannobovich, Matkarimov Jasurbek, and Raxmonov Omadjon Mamasidiq o'g'li. "Development of students'competence in using virtual technologies." the significance of research relationship in professional football teams with sociometric method: 139.

## MUALLIF HAQIDA MA'LUMOT [ИНФОРМАЦИЯ ОБ АВТОРЕ] [AUTHORS INFO]

✉**Matkarimov Jasurbek Abdumannobovich**, o'qituvchi, [**Маткаримов Жасурбек Абдуманнобович**, преподаватель], [**Jasurbek A. Matkarimov**, teacher], manzil: O'zbekiston, Andjion sh., Universiteti ko'chasi, 129-uy [адрес: Узбекистан, ул. Университет, 129, г. Наманган], [address: Uzbekistan, 129, Universiteti st., Andijan city]

Ilmiy-nazariy va metodik jurnal
Научно-теоретический и методический журнал
Scientific theoretical and methodical journal
INTER EDUCATION & GLOBAL STUDY

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

Original paper

# STOMATOLOGIYA TALABALARINI O'QITISHDA VALEOLOGIYANING ROLI




© I.Sh. Kamoliddinova[1]✉
[1]Qo‘qon universiteti Andijon filiali, Andijon, O‘zbekiston

Annotatsiya

**KIRISH**: valeologiya fanini o‘qitish oliy va o‘rta maxsus ta’lim muassasalarida davom etmoqda va bu fan sog‘lom turmush tarzini targ‘ib qilish va shakllantirish bo‘yicha mutaxassislarni tayyorlashning asosiy yo‘nalishlaridan biri hisoblanadi. Valeologik ta’lim insonning valeologik madaniyatini shakllantirishni nazarda tutadi. Insonning o‘z genetik, fiziologik va psixologik imkoniyatlari haqida bilimga ega bo‘lishi va o‘z salomatligini boshqarish, saqlash va rivojlantirish usullari va vositalarini bilishi, valeologik bilimlarni atrofdagilarga yetkazish qobiliyatiga ega bo‘lishi shart va majburiy. Bugungi kunda klinik va nazariy tibbiyotning birorta sohasi yo‘qki, unda Valeologiya fani bo‘yicha bilimlar profilaktika va ilmiy maqsadlarda qo‘llanilmagan bo‘lsa.

**MAQSAD**: valeologiya fanini sog‘liqni saqlash, mustahkamlash va kasalliklarning oldini olishning muhim qismi hisoblanadi. Valeologiya asoslarini o‘rganish barcha shifokorlar uchun, ularning ish yo‘nalishidan qat’i nazar, muhimdir. Bu fan sog‘liqni shakllantirish, saqlash, mustahkamlash va qayta tiklash qonuniyatlari, mexanizmlari va usullarini o‘rganadigan integratsiyalashgan fan sifatida ko‘riladi. Shunday qilib, valeologiya nafaqat sog‘liqni saqlash tizimida, balki jamiyatda sog‘lom turmush tarzini targ‘ib qilish va salomatlik madaniyatini oshirishda muhim rol o‘ynaydi.

**MATERIALLAR VA METODLAR**: tadqiqod jarayonida, kuzatish-tadqiqotchi jarayonga aralashmasdan hodisalarni qayd etadigan usul, tajriba sabab-oqibat munosabatlarini o‘rnatish, hujjatlarni tahlil qilish-berilgan mavzu bo'yicha ma‘lumot olish uchun matnlar, arxiv materiallari, yozuvlar, hisobotlar va boshqa hujjatlarni o‘rganish usullardan foydalanildi.

**MUHOKAMA VA NATIJALAR**: valeologiya, ayniqsa, stomatologiya bilan bog‘liq jihatlari orqali inson salomatligini yaxshilashga va kasalliklarning oldini olishga yordam beradi. Stomatologiya yo‘nalishida tahsil olayotgan talabalar uchun valeologiya asoslarini o‘rganish juda muhimdir. Bu bilimlar ularga kelajakdagi amaliy faoliyatlarida foydali bo‘ladi, xususan: kattalar va bolalar o‘rtasida gigiyenik tarbiyani o‘rgatish bo‘yicha ishlarni samarali tashkil qilish,sog‘lom turmush tarzini targ‘ib qilish, ya’ni sog‘liqni saqlash, mustahkamlash va og‘iz bo‘shlig‘i salomatligi zaxirasini oshirish bo‘yicha chora-tadbirlarni amalga oshirish.Bu bilimlar har bir insonning stomatologik salomatligini saqlash va yaxshilashga qaratilgan amaliy tadbirlarni samarali o‘tkazish uchun zarurdir.

**XULOSA:** tibbiyot-pedagogik ishontirish yoki motivatsiya usuli, aholining gigiyenik tarbiyasida muhim komponent hisoblanadi va har bir stomatolog, har qanday mutaxassislikda boʻlishidan qatʼi nazar, bu usulni yaxshi bilishi kerak. Valeologiya fanining asoslarini oʻrganish stomatolog shifokorining ijtimoiy, shaxsiy va professionallar kompetensiyalarini rivojlantirishga yordam beradi. Bu bilimlar va yondashuvlar stomatologlarga aholining har bir yosh toifasi uchun individual va samarali profilaktika tadbirlarini ishlab chiqishda yordam beradi.

**Kalit so'zlar**: valeologiya, og'iz sog'lig'i, motivatsiya, valeologiya, oliy o'quv yurti, sog'lom turmush tarzi, talabalar, stomatologlar.

**Iqtibos uchun**: Kamoliddinova I.Sh. Stomatologiya talabalarini oʻqitishda valeologiyaning oʻrni. // Inter education & global study. 2025. №1 B.487–493.

## РОЛЬ ВАЛЕОЛОГИИ В ОБУЧЕНИИ СТУДЕНТОВ-СТОМАТОЛОГОВ

© И.Ш. Камолиддинова[1]✉
[1]Андижанский филиал Кокандского университета, Андижан, Узбекистан

Аннотация

**ВВЕДЕНИЕ**: преподавание предмета «Валеология» продолжается в высших и средних учебных заведениях и является основой для подготовки специалистов по пропаганде и воспитанию здорового образа жизни среди населения республики. Валеологическое образование – это валеологическая культура человека, предполагающая знание человеком своих генетических, физиологических и психологических возможностей, методов и средств контроля, сохранения и развития своего здоровья, умение распространять валеологические знания на окружающих. На сегодняшний день нет такой отрасли клинической и теоретической медицины, где бы знания дисциплины «Валеология» не использовались в той или иной степени с профилактической и научной целью.

**ЦЕЛЬ**: валеология считается важной частью науки о здоровье, укреплении здоровья и профилактике заболеваний. Изучение основ валеологии важно для всех врачей, независимо от направления их работы. Эта наука рассматривается как интегрированная наука, изучающая закономерности, механизмы и методы формирования, поддержания, укрепления и восстановления здоровья. Таким образом, валеология играет важную роль не только в системе здравоохранения, но и в пропаганде здорового образа жизни и повышении культуры здоровья в обществе.

**МАТЕРИАЛЫ И МЕТОДЫ**: в ходе исследования мы применяли различные методы: наблюдение, эксперимент и анализ документов. Наблюдение — это способ, при котором исследователь фиксирует происходящие явления, не вмешиваясь в них. Эксперимент позволяет выявить причинно-следственные связи. Анализ документов подразумевает изучение текстов, архивных материалов, записей, отчётов и других документов для получения информации по заданной теме.

**ОБСУЖДЕНИЕ И РЕЗУЛЬТАТЫ**: валеология помогает улучшить здоровье человека и предотвратить болезни, особенно в аспектах, связанных со стоматологией. Для студентов, изучающих стоматологию, очень важно изучить основы валеологии. Эти знания пригодятся им в дальнейшей практической деятельности, а именно: эффективной организации работы по обучению гигиеническому воспитанию взрослых и детей, пропаганде здорового образа жизни, т. е. осуществлению мероприятий по сохранению, укреплению и увеличению резерва здоровья полости рта. Эти знания необходимы для эффективного проведения практических мероприятий, направленных на сохранение и улучшение стоматологического здоровья каждого человека.

**ЗАКЛЮЧЕНИЕ**: медико-педагогический метод убеждения, или метод мотивации, является важным компонентом гигиенического воспитания населения, и каждый стоматолог, независимо от специальности, должен хорошо знать этот метод. Изучение основ валеологии помогает развить социальные, личные и профессиональные компетенции стоматолога. Эти знания и подходы помогают стоматологам разрабатывать индивидуальные и эффективные профилактические меры для каждой возрастной категории населения.

**Ключевые слова**: валеология, здоровье полости рта, мотивация, валеология, высшее учебное учреждение, здоровый образ жизни, студенты.

**Для цитирования**: Камолиддинова И.Ш. Роль валеологии в обучении студентов-стоматологов. // Inter education & global study. 2025. №1. С. 487–493.

## THE ROLE OF VALEOLOGY IN THE EDUCATION OF DENTAL STUDENTS

© Irodabonu Sh. Kamoliddinova [1]✉
[1]Kokand University Andijan branch addresses, Andijan, Uzbekistan

Annotation

**INTRODUCTION**: the teaching of the subject "Valeology" continues in higher and secondary educational institutions and is the basis for training specialists in the promotion and education of a healthy lifestyle among the population of the republic. Valeological education is a human valeological culture that presupposes a person’s knowledge of their genetic, physiological and psychological capabilities, methods and means of control, preserving and developing their health, and the abilityto spread valeological knowledge to those around them. To date, there is no such branch of clinical and theoretical medicine, where knowledge of the discipline "Valeology" was not used in varying degrees, with preventive and scientific purpose. So the basics of valeology is necessary for every modern physician, regardless of the profile of its work. Valeology is an integrated discipline that studies the patterns, mechanisms and ways of forming, maintaining, strengthening and reproduction of human health.

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

**AIM:** valeology is considered an important part of the science of health, health promotion and disease prevention. Learning the basics of valeology is important for all doctors, regardless of their field of work. This science is considered as an integrated science that studies patterns, mechanisms and methods of formation, maintenance, strengthening and restoration of health. Thus, valeology plays an important role not only in the healthcare system, but also in promoting a healthy lifestyle and improving the culture of health in society.

**MATERIALS AND METHODS**: during the research, we used various methods: observation, experiment, and document analysis. Observation is a way in which a researcher records phenomena without interfering with them. The experiment makes it possible to identify cause-and-effect relationships. Document analysis involves studying texts, archival materials, records, reports, and other documents to obtain information on a given topic.

**DISCUSSION AND RESULTS**: Valeology helps to improve human health and prevent diseases, especially in aspects related to dentistry. For students studying dentistry, it is very important to learn the basics of valeology. This knowledge will be useful to them in further practical activities, namely: effective organization of work on teaching hygienic education to adults and children, promoting a healthy lifestyle, i.e. implementing measures to preserve, strengthen and increase the reserve of oral health. This knowledge is necessary for the effective implementation of practical measures aimed at preserving and improving the dental health of each person.

**CONCLUSION:** the medical and pedagogical method of persuasion, or the method of motivation, is an important component of the hygienic education of the population, and every dentist, regardless of specialty, should know this method well. Learning the basics of valeology helps to develop the social, personal and professional competencies of a dentist. This knowledge and approaches help dentists to develop individual and effective preventive measures for each age group of the population.

**Keywords**: valeology, health of the oral cavity, motivation, valeology, higher educational institution, healthy lifestyle, students.

**For citation**: Irodabonu Sh. Kamoliddinova. (2025) ‘The role of valeology in the education of dental students’, Inter education & global study, (1), pp. 487–493. (In Uzbek).

**V**aleologiya fani inson salomatligini saqlashning asosiy jihatlari bo‘yicha ilmiy asoslangan eng yangi ma’lumotlarni o‘z ichiga oladi. Salomatlik shakllanishiga ta’sir qiluvchi omillar va sharoitlar, jumladan og‘iz bo‘shlig‘ining sog‘lig‘iga ta’sir qiluvchi omillar, stomatologik salomatlik va donozologik (kasalliklar oldi holatlarining) diagnostikasi usullari va mezonlari, ya’ni og‘iz bo‘shlig‘i sog‘lig‘ini aniqlash va kasalliklarni erta bosqichda aniqlash, inson sog‘lig‘ining zaxirasini to‘ldirish mexanizmlari, usullari, yo‘llari va vositalari, ya’ni sog‘lom turmush tarzini shakllantirish va tiklash, gigiyenik tarbiya tashkiloti, ya’ni og‘iz

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

bo‘shlig‘i va umumiy salomatlikni saqlash uchun to‘g‘ri gigiyenik odatlarni shakllantirish kabi omillarni o‘z ichiga oladi.

Valeologiya asoslari bilan tanishish stomatologiya yo‘nalishidagi talabalarga quyidagi imkoniyatlarni beradi**:** inson salomatligini shakllantirish, saqlash, mustahkamlash va tiklash qonuniyatlari va mexanizmlarini tushunish, sog‘lom turmush tarzini targ‘ib qilish yo‘llari va usullarini o‘rganish, og‘iz bo‘shlig‘i sog‘lig‘i madaniyatini shakllantirish, inson salomatligini saqlash, mustahkamlash va tiklash qonuniyatlari va mexanizmlari va salomatlikni shakllantirishga ta’sir qiluvchi omillarni bilishi lozim. Bu bilimlar talabalarni nafaqat stomatologik faoliyat uchun, balki aholiga sog‘lom turmush tarzini o‘rgatish va ularning og‘iz bo‘shlig‘i salomatligini saqlash bo‘yicha ishlarni tashkil etishda ham tayyorlaydi.

Kelajakdagi stomatolog shifokor og‘iz bo‘shlig‘i sog‘lig‘ining belgilarini bilishi, sog‘lom tishlar, milklar va og‘iz bo‘shlig‘ining umumiy holatini aniqlay olishi va kasallik belgilarini erta aniqlash va oldini olishi lozimdir.

To‘g‘ri gigiyenik odatlar (tishlarni muntazam tozalash, yuvish vositalaridan foydalanish), oziq-ovqat sifati (shirinliklarni me’yorida iste’mol qilish, tishlar uchun foydali oziq-ovqatlar iste’moli) va yomon odatlar (chekish, spirtli ichimliklar iste’moli) va ularning ta’siri og‘iz bo‘shlig‘i sog‘lig‘iga ta’sir qiluvchi omillardir. Sog‘lom turmush tarzida foydali ovqatlanish, jismoniy faollik, stressni boshqarish, yomon odatlarni tashlash va salomatlikni mustahkamlash katta ahamiyatga ega. Stomatologik salomatlikni saqlash, tishlarni parvarish qilishning samarali vositalari va usullaridan foydalanish, og‘iz bo‘shlig‘i sog‘lig‘ini muntazam tekshirtirish va aholiga stomatologik salomatlikni saqlash bo‘yicha tavsiyalar berish stomatologik sog’lom bolishda katta ahamiyatga ega.

Bu bilim va ko‘nikmalar shifokorga bemorlarning og‘iz bo‘shlig‘i sog‘lig‘ini saqlash va yaxshilash uchun professional yondashuvni shakllantirishga yordam beradi. Stomatolog shifokor faoliyatida stomatologik kasalliklarning oldini olish muhim o‘rin tutadi. Ayniqsa, maktabgacha yoshdagi bolalarda og‘iz bo‘shlig‘i gigiyenasini saqlash ko‘nikmalari hali shakllanmagan bo‘ladi. Ular tishlarini to‘g‘ri tozalashni kattalarning nazorati, ko‘magi va o‘rgatishsiz mustaqil amalga oshira olmaydi.

Shu sababli stomatolog sog‘lom turmush tarzini shakllantirishning o‘ziga xos xususiyatlari va motivatsiya yo‘llarini, bolalar va kattalarda gigiyenik odatlarni shakllantirishning yoshga oid xususiyatlarini tushunishi va sog‘lom turmush tarzini targ‘ib qilishda motivatsiyani kuchaytiradigan usullarni qo‘llashi muhum. Sog‘lom turmush tarzini targ‘ib qilishning usul, shakl va vositalarini tanlash uchun o‘yin shaklidagi mashg‘ulotlar, multimediya vositalari yoki vizual materiallar orqali bolalarga gigiyena qoidalarini o‘rgatish va kattalar uchun ma’lumot beruvchi materiallar (broshyura, videolar) va sog‘lom turmush tarzi haqida seminarlar tashkil etish kerak.

Stomatolog shifokor faoliyatida stomatologik kasalliklarning oldini olish muhim ahamiyatga ega. Ayniqsa, maktabgacha yoshdagi bolalarda og‘iz bo‘shlig‘i gigiyenasini saqlash ko‘nikmalari hali shakllanmagan bo‘ladi. Ular tishlarini to‘g‘ri tozalashni kattalarning yordam va nazoratisiz mustaqil amalga oshira olmaydilar.

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

Shu sababli, stomatolog shifokor bolalarda va kattalarda gigiyenik odatlarni shakllantirishning yoshga oid xususiyatlarini tushunishi, sog‘lom turmush tarzini targ‘ib qilishda samarali motivatsiya usullarini qo‘llashi muhumdir.

Tish kariyesining oldini olishda umumiy va mahalliy ftor profilaktikasi muhim rol o‘ynaydi. Ftor profilaktikasining usullari tanlanayotganda ichimlik suvidagi ftor miqdori va tishlarning rivojlanish bosqichi hisobga olinadi.Bolaga tish pastasini ishlatishdan oldin og‘iz bo‘shlig‘ini toza suv bilan yaxshilab chayishni o‘rgatish lozim. Bu ko‘nikma bolaga tish tozalash jarayonida pastaning qoldiqlarini yutib yuborishni oldini olishga yordam beradi. 2-2,5 yoshdan boshlab, ftor saqlovchi tish pastasidan foydalanishni boshlash mumkin.Pastaning miqdori kichik, no‘xotdek bo‘lishi kerak. Bu bolada ftorning haddan tashqari iste’moli natijasida rivojlanishi mumkin bo‘lgan ftoroz kasalligini oldini olish uchun muhimdir. Tish tozalashdan keyingi chayish va tishlarni tozalagandan so‘ng, bolani og‘izni yaxshilab suv bilan chayishga o‘rgatish zarur. Bu, yana bir bor, pastaning yutilishining oldini oladi va gigiyena qoidalariga rioya qilishga yordam beradi.

Sog‘lom turmush tarzi va og‘iz bo‘shlig‘i sog‘ligini saqlash bo‘yicha aholining madaniyatini oshirishga xizmat qiladi. Ota-onalarni bolalar gigiyenasi bo‘yicha to‘g‘ri ma’lumot bilan ta’minlash va ularni tushuntirish stomatologlar uchun muhim vazifadir. Bu nafaqat bolalarning tish kariyesini oldini olishga, balki tish va og‘iz bo‘shlig‘i salomatligini mustahkamlashga ham yordam beradi.

## ADABIYOTLAR RO‘YXATI | СПИСОК ЛИТЕРАТУРЫ | REFERENCES

1. Denisenko L.N., Derevyanchenko S. P., Matveev S.V. Muammoli usulni qo'llash trening uchun biznes o'yini bilan birgalikda o'rganish stomatologiya fakulteti talabalari // Mej-eksperimental tasvirning xalqaro jurnaliniya, 2016. № 4-2. 232-234-betlar.
2. Troitskaya Yu.I., Derevyanchenko S.P. For Pro jarayonida qiymat yo'nalishlarini aniqlash stomatologiya talabalarining diniy tayyorgarligi-gov// Ilmiy maqolalar jurnali Sog'liqni saqlash va ta'lim - XXI asrda, 2012. Vol.14. № 4. 330-sahifa.
3. Ibadullayeva H.T. Valeologiya asoslari. O'quv qo'llanma. -Toshkent: TSEU, 2010.
4. Shkondina E. Valeologiya. O'quv-uslubiy qo'llanma. -Toshkent, TIZHT, 2007.
5. 5.Амосов Н.М. Саломатлик ҳақида ўйлар. - Москва 1978.
6. Брехман И.И. Муқаддима валеологияси - саломатлик ҳақидаги мухлис. Монография. - Владивосток, 1987.
7. Sayfiddin Faxriddin o‘g‘li. Valeologiya asoslari. Salomatlik yohud uzoq umr qurish sirlari. Darslik. – Toshkent, 2007.
8. Bahodir Jalolov. Shaxsning valeologik madaniyati haqida tushuncha. – Toshkent, 2024. Prokopets T. P., Revyakin yu. T. bosqichma-bosqich sog'lomlashtirish va ta'lim yurak - qon tomir kasalliklari uchun profilaktika va reabilitatsiya dasturi
9. kasalliklar. Xabarchi TGPU.2008. 3-son (77)

## MUALLIF HAQIDA MA’LUMOT [ИНФОРМАЦИЯ ОБ АВТОРЕ] [AUTHORS INFO]

Ilmiy-nazariy va metodik jurnal
Научно-теоретический и методический журнал
Scientific theoretical and methodical journal
INTER EDUCATION & GLOBAL STUDY

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

Original paper

# EKSPEDITSIYA NAMUNALARINI NOTAGA OLISH




© B.M. Ibragimov[1]✉

[1]Oʻzbekiston davlat konservatoriyasi huzuridagi Botir Zokirov nomidagi Milliy estrada san'ati instituti, Toshkent, Oʻzbekiston

Annotatsiya

**KIRISH:** mazkur maqolada ekspeditsiya namunalarini notaga olish jarayoni va uning musiqashunoslikdagi ahamiyati tahlil qilinadi. Ekspeditsiyalar davomida toʻplangan xalq musiqa namunalarini tizimlashtirish va notaga tushirish, ularning musiqiy xususiyatlarini saqlash hamda ilmiy oʻrganish imkoniyatlarini yaratishda asosiy omillar sifatida e'tirof etiladi. Maqolada xalq ijodiyotining oʻziga xosligi, turli milliy musiqa uslublarining diversifikatsiyasi va ularni notaga olish metodikasi tahlil qilingan. Shu bilan birga, zamonaviy texnologiyalar yordamida musiqa namunalarini raqamlashtirish va tahlil qilish usullari ham yoritiladi. Maqola natijalarida xalq musiqasining madaniy meros sifatidagi ahamiyati va uning kelgusi avlodlar uchun saqlanishining ilmiy-pedagogik jihatlari asoslab berilgan.

**MAQSAD**: maqolaning maqsadi ekspeditsiya davomida toʻplangan xalq musiqa namunalarini notaga olish jarayonini ilmiy asoslash, bu jarayonda qoʻllaniladigan metodik yondashuvlarni tahlil qilish va musiqa namunalarini saqlash, tizimlashtirish hamda keyingi avlodlar uchun madaniy meros sifatida yetkazishning samarali usullarini oʻrganishdan iborat. Shu bilan birga, zamonaviy texnologiyalarni qoʻllab, musiqiy namunalarni raqamlashtirish va ularni oʻquv jarayoniga tatbiq etish imkoniyatlarini aniqlashga qaratilgan.

**MATERIALLAR VA METODLAR:** maqolada ekspeditsiya davomida yigʻilgan xalq musiqa namunalarini notaga olish uchun foydalaniladigan uslub va yondashuvlar tavsiflanadi. Musiqiy namunalarni yozib olishda an'anaviy va zamonaviy texnologiyalarning integratsiyasi asosida ish olib borilgan. Xususan, musiqani ovoz yozish qurilmalari yordamida toʻplash, ularni tahlil qilish uchun maxsus dasturlardan foydalanish va xalq musiqasining oʻziga xos uslublarini notaga tushirishda xalq musiqashunosligiga oid klassik qoidalar qoʻllanilgan.

**MUHOKAMA VA NATIJALAR**: ekspeditsiya davomida toʻplangan xalq musiqa namunalarini notaga olish jarayoni xalq musiqasining oʻziga xos xususiyatlarini saqlash va uni ilmiy-tahliliy oʻrganish uchun muhim ahamiyat kasb etadi. Maqolada ushbu jarayonning murakkab jihatlari, jumladan, musiqaning regional va uslubiy farqlari, ularning notaga tushirishda yuzaga keladigan muammolari muhokama qilingan. Xalq musiqasi namunalari

ko‘pincha og‘zaki an’analar asosida saqlanib kelgani sababli ularni notaga tushirishda zamonaviy texnologiyalar va an’anaviy usullarning uyg‘unligi muhim ekanligi ta’kidlangan.

**XULOSA:** musiqiy ekspeditsiyalar mahalliy jamoalar uchun ham ijobiy, ham salbiy oqibatlarga olib kelishi mumkin. Shuning uchun musiqiy ekspeditsiyalar barcha ishtirokchilar uchun o‘zaro manfaatli va hurmatli bo‘lishini ta’minlash uchun axloqiy tamoyillarga rioya qilish, mahalliy madaniy me’yorlarni hisobga olish va mahalliy jamoalar bilan hamkorlik qilish muhimdir.

**Kalit so‘zlar:** ekspeditsiya, xalq musiqa namunalari, notaga olish, musiqa uslublari, musiqiy meros, raqamlashtirish, metodika, madaniy diversifikatsiya.

**Iqtibos uchun**: Ibragimov B.M. Ekspeditsiya namunalarini notaga olish. // Inter education & global study. 2025. №1 B. 494-502.

## УЧЕТ ЭКСКРЕДИТАЦИОННЫХ ОБРАЗЦОВ

© Б.М. Ибрагимов[1]✉
[1]Национальный институт эстрадного искусства имени Ботира Закирова при Государственной консерватории Узбекистана, Ташкент, Узбекистан

Аннотация

**ВВЕДЕНИЕ**: в данной статье анализируется процесс записи экспедиционных сэмплов и его значение в музыкознании. Образцы народной музыки, собранные во время экспедиций, признаны ключевыми факторами систематизации и нотации, сохранения их музыкальных характеристик и создания возможностей для научных исследований. В статье анализируется своеобразие народного творчества, многообразие различных национальных музыкальных стилей, способы их записи. При этом также освещены методы оцифровки и анализа музыкальных образцов с использованием современных технологий. В результатах статьи обосновано значение народной музыки как культурного наследия и научно-педагогические аспекты ее сохранения для будущих поколений.

**ЦЕЛЬ**: цель статьи – научно обосновать процесс нотной записи собранных в ходе экспедиции образцов народной музыки, проанализировать методические подходы, использованные в этом процессе, а также изучить эффективные методы сохранения, систематизации и передачи нот. образцы как культурное наследие для следующих поколений. При этом она направлена на выявление возможностей оцифровки музыкальных образцов и применения их в образовательном процессе с использованием современных технологий.

**МАТЕРИАЛЫ И МЕТОДЫ**: в статье описаны методы и подходы, использованные при записи образцов народной музыки, собранных в ходе экспедиции. При записи музыкальных семплов работа велась на основе интеграции традиционных и современных технологий. В частности, классические правила народного музыковедения использовались для сбора музыкальных произведений с

помощью звукозаписывающих устройств, использования специальных программ для их анализа и записи конкретных стилей народной музыки.

**ОБСУЖДЕНИЕ И РЕЗУЛЬТАТЫ**: процесс нотирования собранных в ходе экспедиции образцов народной музыки важен для сохранения уникальных особенностей народной музыки и ее научно-аналитического изучения. В статье рассматриваются сложные аспекты этого процесса, в том числе региональные и стилистические различия в музыке и проблемы, возникающие в нотации. Поскольку образцы народной музыки часто сохраняются на основе устных традиций, подчеркивается, что при их нотной записи важно сочетание современных технологий и традиционных методов.

**ВЫВОДЫ**: музыкальный экстремизм может иметь как положительные, так и отрицательные последствия для местных сообществ. Поэтому важно обеспечить, чтобы эти музыкальные экстрадиции были взаимовыгодными и уважительными для всех участников, соответствовали этическим принципам, учитывали местные культурные нормы и сотрудничали с местными сообществами.

**Ключевые слова**: экспедиция, образцы народной музыки, нотная запись, музыкальные стили, музыкальное наследие, оцифровка, методология, культурная диверсификация.

**Для цитирования**: Ибрагимов Б.М. Учет экскредитационных образцов. // Inter education & global study. 2025. №1. С. 494-502.

## RECORDING OF EXPORT SAMPLES

© Bobir M. Ibragimov[1]✉
[1]National Pop Art Institute named after Botir Zakirov under the State Conservatory of Uzbekistan, Tashkent, Uzbekistan

Annotation

**INTRODUCTION**: this article analyzes the process of notating expedition samples and its significance in musicology. The main factors in the systematization and notation of folk music samples collected during expeditions, preserving their musical characteristics and creating opportunities for scientific study are recognized. The article analyzes the uniqueness of folk art, the diversification of various national music styles, and the methodology for notating them. At the same time, methods for digitizing and analyzing music samples using modern technologies are also highlighted. The results of the article substantiate the importance of folk music as a cultural heritage and the scientific and pedagogical aspects of its preservation for future generations.

**AIM**: the purpose of the article is to scientifically substantiate the process of notating folk music samples collected during the expedition, analyze the methodological approaches used in this process, and study effective methods for preserving, systematizing music samples and transmitting them as a cultural heritage for future

generations. At the same time, it is aimed at identifying the possibilities of digitizing musical samples and applying them to the educational process using modern technologies.

**MATERIALS AND METHODS**: the article describes the methods and approaches used to record folk music samples collected during the expedition. The work was carried out on the basis of the integration of traditional and modern technologies in recording musical samples. In particular, the classical rules of folk musicology were used to collect music using sound recording devices, use special programs for their analysis, and record the specific styles of folk music.

**DISCUSSION AND RESULTS**: the process of recording folk music samples collected during the expedition is of great importance for preserving the specific features of folk music and its scientific and analytical study. The article discusses the complex aspects of this process, including regional and stylistic differences in music, and the problems that arise when recording them. Since folk music is often preserved through oral tradition, it is important to combine modern technologies and traditional methods in their notation.

**CONCLUSION**: musical extravaganzas can have both positive and negative consequences for local communities. Therefore, it is important to adhere to ethical principles, take into account local cultural norms, and collaborate with local communities to ensure that musical extravaganzas are mutually beneficial and respectful for all participants.

**Keywords**: expedition, folk music samples, notation, musical styles, musical heritage, digitization, methodology, cultural diversification.

**For citation**: Bobir M. Ibragimov. (2025) ‘Recording of export samples’, Inter education & global study, (1), pp. 494-502. (In Uzbek).

**XX**-asrda o‘zbek mumtoz musiqasi namunalarini to‘plash va yozib olish (nota yozuvlar zamonaviy yevropa nota yozuvida) ishlari rivoj oldi. Buxoro “Shashmaqomi” ilk bor rus kompozitori Viktor Uspenskiy tomonidan 1923-yilda notaga olinib, to‘plam sifatida chop etildi. Keyinchalik Boboqul Fayzullayev, Shonazar Sohibov va Fazliddin Sahobovlar (Tojikiston 1950-1961), Yunus Rajabiy (O‘zbekiston 1959) kabi ijrochi va bastakorlar tomonidan yozib olinib nashr etildi. “Xorazm maqomlari” turkumi Komil Devoniy (XIX-asrning oxirida) yuqorida aytib o‘tilganidek, ixtiro etilgan “tanbur chizig’i “ yozuvida (tabilatura nota yozuvi XII-XIII-asrlarda mavjud bo‘lgan) kuy, usul, ijro asoslari qonun-qoidalarga bo‘ysungan holda ijro etilishi Xorazmda yo‘lga qo‘yilgan (mazkur yozuvlar V.Belyayev, Il.Akbarov tomonlaridan zamonaviy nota yozuviga ko‘chirilgan. So‘ngra keyinchalik Ozod Bobonazarov, Botir Rahimov, Rustam Boltayevlar ilmiy-ijodiy izlanishlari natijasida “tambur chizig’i” yozuvlari yangicha tasavvurga ega bo‘ldi). XX-asrning 30-yillarida xorazm maqomlari 1939-yillda Yelena Ramanovskaya, 50-yillardan boshlab Matniyoz Yusupov tomonidan yozib olinib, chop etildi. Farg‘ona-Toshkent maqomlari V.Uspenskiy, V.Belyayev, Yu.Rajabiylar tomonidan yozib olindi[6].

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

XX-asr o‘zbek mumtoz musiqasini to‘plash, yozib olish, ilmiy o‘rganish va targ‘ib etishda kompozitor va bastakorlar, musiqashunos olimlarning xizmatlari katta bo‘lgan.



**O‘zbek milliy ansambli**

O‘zbek an’anaviy musiqa namunalarini to‘plash, magnet tasmalariga yozib olish, xujjatlashtirish, nota yozuviga muhrlash va ilmiy o‘rganish hamda ularni nota to‘plamlari, kitoblar va grampilastinkalar orqali nashr yetishda Sanashunoslik ilmiy-tadqiqot institutining faoliyati ahamiyatlidir. 1928-yili Samarqandda o‘zbeklarning xalq va klassik musiqasini o‘rganish ilmiy tekshirish instituti sifatida ish boshlagan muassasa, keyinchalak o‘zbek musiqasini o‘rganish markaziga aylandi. V.Uspenskiy, I.Abramov, F.Karomatli kabi atoqli olimlar rahbarligida respublikaning va Markaziy Osiyo davlatlarining turli joylarida ekspedetsiya ishlari olib borildi. Natijada O‘zbekistonda juda boy musiqa arxivi vujudga keldi va kundan-kunga boyib bordi. Hozirgi kunda institut fonetikasi bir million metrdan ortiq magnet tasmalarida va audio diskalarda xalqimizning noyob durdonalari - turli xalq tortib to yetuk sanatkorlar tomonidan ijro etilgan yirik maqom turkumlarigacha saqlanmoqda. Ayrimlari gramplastinkalar, audio disklar va nota yozuvi to‘plamlari sifatida xalqimizga taqdim etilgan[4, 9].

Musiqiy merosni saqlash va o‘rganish ko‘p vaqt, resurslar va kuch talab qiladigan uzoq muddatli jarayon ekanligini tushunish muhimdir. Eng yaxshi natijalarga erishish uchun musiqiy merosni saqlash va o‘rganish bo‘yicha uzoq muddatli rejani tuzish kerak,

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

unda musiqa namunalarini yig‘ish, nota yozish, audio yozuvlar yaratish, konsert va festivallarni tashkil etish, natijalarni tadqiq qilish va nashr etish kabi barcha jihatlar hisobga olinadi. Shu sababli, mahalliy jamoalar va tashkilotlar bilan hamkorlik qilish, ularning madaniy an’analari va qadriyatlarini hurmat qilish va kelajak avlodlar uchun turli madaniyatlarning musiqiy merosini saqlash va o‘rganish uchun ular bilan birgalikda ishlash muhim ahamaiyat kasb etadi. Ushbu harakatlar jarayonida axloqiy va huquqiy jihatlarni hisobga olish ham xalqaro etiket normalari hisoblanadi. Masalan, ba’zi madaniyatlarda musiqa muqaddas bo‘lishi mumkin va uni tijorat maqsadlarida ishlatish qabul qilinishi mumkin emas. Bundan tashqari, ommaviy nutq va yozuvlarda musiqadan foydalanish uchun tegishli ruxsatnomalar va litsenziyalar talab qilinishi mumkin.

Musiqiy merosni saqlashning yana bir muhim jihatlaridan biri bu uning keng auditoriya uchun ochiqligidir. Buning uchun turli xil usullar qo‘llaniladi, masalan, kontsertlar va festivallarni tashkil etish, muzey ko‘rgazmalarini yaratish, mavjud manbalarda notalar va audio yozuvlarni nashr etish, ta’lim dasturlarida musiqadan foydalanish va boshqalar. Shuni ta’kidlash kerakki, musiqiy merosni saqlash va o‘rganish ko‘plab madaniy va ijtimoiy o‘zgarishlar mavjud bo‘lgan zamonaviy dunyoda qiyin vazifalar qatorida bo‘lishi mumkin. Biroq, fanlararo yondashuv, hamkorlik va davlat va xususiy tashkilotlarning ko‘magi bilan musiqiy merosni saqlash muvaffaqiyatli amalga oshirilishi va xalqlar hayotida muhim rol o‘ynashda davom etishi mumkin.

Shuningdek, musiqiy merosni saqlash va o‘rganishda faqat professional musiqachilar va tadqiqotchilar bilan cheklanmasligi kerak. Har bir inson musiqiy merosni saqlash va o‘rganishga hissa qo‘shishi mumkin, masalan, oilaviy an’analarni saqlash, musiqiy asarlarni yozib olish, musiqa tarixini o‘rganish o‘rganish bilan bir qatorda har bir insonga tegishli bo‘lgan va insoniyatning madaniy merosini saqlab qolish uchun muhim bo‘lgan vazifadir.

Umuman olganda, musiqiy merosni saqlash va o‘rganish turli xalqlarning madaniyati va o‘ziga xosligi uchun juda muhimdir. Bu bizga boshqa xalqlarning madaniy merosini yaxshiroq tushunish, hurmat qilish hamda farqlarimizni qimmatli, noyob kelib chiqish sifatida qabul qilish imkonini beradi. Bundan tashqari, musiqiy merosni saqlash va o‘rganish musiqa san’ati sohasida amaliy ahamiyat kasb etib, o‘tmishdagi musiqiy asarlarni o‘rganish, tahlil qilish zamonaviy kompozitor, bastakor va musiqachilarga klassik shakl hamda uslublar asosida yangi musiqa yaratishga yordam beradi.

Musiqiy merosni saqlash va o‘rganish ta’limning muhim elementidir. Musiqa tarixi va turli madaniy an’analarni o‘rganish talabalarga madaniy tushuncha, musiqiy mahorat va ijodkorlikni rivojlantirishga yordam beradi.

Shunday ekan, ekspeditsiya namunalarini notaga olish, saqlash, qayta ishlashda quyidagi usullardan foydalanish tavsiya etiladi:

- ekspeditsion namuna ohanglarini qog‘ozga yoki kompyuter nota muharrir dasturlariga kiritish uchun notalar, pauzalar, tonallik, o‘lchovlar, chiziqlar va boshqalar kabi musiqa belgilarini yozib olish uchun standart nota tizimidan foydalanish;

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

- musiqani yozish uchun maxsus mo‘ljallangan kompyuter dasturidan foydalangan holda formati MIDI, PDF, WAV va boshqalarni o‘z ichiga olgan turli formatlarda saqlashga imkon berauvchi Finale, Sibelius, MuseScore va boshqa ko‘plab dasturlar orqali yozib olish;

- Adobe Audition, Audacity va boshqalar kabi maxsus ovoz yozish dasturlaridan foydalangan holda to‘g‘ridan-to‘g‘ri musiqiy yozuvlarni saqlash mumkin. Bunday dasturlarda ovozni tanlash va unga nota yorlig‘ini qo‘yish vositalaridan foydalanish;

- musiqani yozib olish uchun mobil ilovalardan ham foydalanish mumkin. NotateMe, iWriteMusic va boshqalar kabi ko‘plab ilovalar mavjud bo‘lib, ular musiqani to‘g‘ridan-to‘g‘ri mobil qurilma orqali yozib olish va natijani turli formatlarda saqlash;

- agar maxsus dasturiy ta’minot yoki mobil ilova bo‘lmasa, musiqani magnitafonga yoki mobil telefonga yozib olishingiz, so‘ngra qog‘ozga qo‘lda yozib olish mumkin. Bu usul ko‘proq vaqt talab qilsa-da, musiqa yozuvini saqlab qolish va undan kelajakda nota yaratish uchun foydalanish imkonini beradi;

- agar ekspeditsiya namunasida ohang yoki musiqiy tovush bo‘lmasa, unda boshqa yozuv usullaridan foydalanish mumkin. Masalan, ritmik iboralarni, raqs qadamlarini yoki musiqaning boshqa jihatlarini tavsiflash uchun simvolizm va grafik yozuvlardan foydalanish;

- og‘zaki an’analarga asoslangan musiqani yozib olish uchun transkripsiya usulidagi yozuv tizimidan foydalanish tavsiya etiladi. Bunday holda, musiqiy ohangda ishlatiladigan tovushlar yoki intonatsiyalarga mos keladigan so‘zlar yoki fonetik belgilar shaklida qog‘ozga yozish;

- ekspeditsiya namunalari musiqasini yozish qiyin jarayon bo‘lishini hisobga olib, yozuvlarda notanish bo‘lgan murakkab ritmlar, kuylar yoki an’anaviy musiqa cholg‘ulari bo‘lsa, mahalliy musiqalarning o‘ziga xos xususiyatlarini tushunishga yordam beruvchi mahalliy musiqachilar yoki tadqiqotchilardan yordam so‘rash maqsadga muvofiq;

- nota yozishdan tashqari, musiqiy ekspeditsiya namunalarini hujjatlashtirish va saqlashning boshqa usullari ham mavjud. Masalan, audio yoki video yozuvlardan tovushlar va improvizatsiyalarni, shuningdek musiqachilar va ekspeditsiyaning boshqa a’zolari bilan suhbatlarni yozib olish uchun foydalanish mumkin. Bu, ayniqsa, yozma ravishda yetkazilishi mumkin bo‘lmagan musiqiy an’analarni hujjatlashtirish ayni kerakli jihatdir;

- musiqiy ekspeditsiya namunalarini qayd etish va saqlashning huquqiy jihatlarini hisobga olish muhimdir. Ba’zi musiqiy an’analar qonun bilan himoyalangan bo‘lib, yozuvlardan foydalanish yoki tarqatish ruxsat yoki litsenziyalashni talab qilishi mumkin. Ekspeditsiya namunalarini tadqiqot yoki ta’lim maqsadlarida qayd etish yoki ishlatishdan oldin mahalliy qonun hujjatlari bilan tanishish va kerakli ruxsatnomalarni olish muhimdir;

- musiqa namunalarini muvaffaqiyatli yozib olish uchun ma’lum darajadagi musiqiy savodxonlik va ko‘nikmalar talab qilinadi. Shu maqsadda musiqani yozishda yetarlicha tajribaga ega bo‘linmasa, yordam uchun professional musiqachilar yoki musiqashunoslarga murojaat qilish;

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

- nota yozuvidan boshqa musiqiy merosni saqlash va oʻrganish usullaridan biri audio yozuvlarni yaratishdir. Buning uchun maxsus audio yozuvlar, mikrofonlar va boshqa jihozlardan foydalanish bilan bir qatorda musiqani yozib olish va qayta ishlash jarayonini ancha osonlashtiradigan va tezlashtiradigan audio yozish va qayta ishlash dasturlari hamda ilovalari mavjud;

- musiqiy merosning yaxlitligini saqlash bilan bogʻliq muammolarni hal etish yoʻlida musiqiy asarlarni transkripsiya qilish va tartibga solishda musiqiy ohang nyuanslari va oʻziga xos xususiyati yoʻqotmaslik uchun uning oʻziga xosligi va yaxlitligini saqlash oʻrtasidagi muvozanatni saqlash muhim ahamiyat kasb etadi;

- musiqiy merosni saqlash va oʻrganishning koʻplab usullari mavjud boʻlib, shu jumladan arxivlar va ma'lumotlar bazalarini yaratish, musiqa namunalarini toʻplash va oʻrganish, hujjatli tadqiqotlar va musiqiy an'analar vakillaridan intervyu olish, cholgʻularni qayta yaratish va asarlarni ijro etish va boshqalar.

Xulosa qilib aytganda, musiqiy merosni saqlash va oërganish turli xalqlarning madaniyati va oʻziga xosligi, musiqa san'ati va ta'lim sohasidagi amaliy ahamiyati uchun muhim vazifadir. Bu musiqiy merosning oʻziga xosligi va yaxlitligini saqlash, madaniy an'analar va farqlarni hurmat qilish uchun muhim ahamiyat kasb etib, turli madaniyatlarning musiqiy an'analarini saqlab qolish va ularni keng auditoriyaga yetkazishda muhim qadam hisoblanadi. Shu bilan birga, axloqiy va madaniy me'yorlarga rioya qilish, yozuvlardan foydalanishning huquqiy jihatlarini hamda musiqa yaratilgan madaniy kontekstni hisobga olish, ba'zi kuylar yoki ritmlar mahalliy aholi uchun alohida ahamiyatga ega boʻlishi yoki diniy yoki ma'naviy aloqaga ega boʻlishi mumkin. Ushbu an'analarni hurmat qilish va agar kerak boʻlsa, mahalliy mutaxassislar yoki madaniyat xodimlaridan qoʻshimcha ma'lumot olish muhimdir.

Musiqiy merosni saqlash va oʻrganish juda koʻp kuch talab qiladigan, ammo madaniy merosni saqlash va madaniy farqlarni hurmat qilish uchun muhim boʻlgan vazifalardan biridir. Shuningdek, musiqa odamlar hayoti va madaniy taraqqiyotning tobora ajralmas qismiga aylanib borayotgan zamonaviy dunyo uchun zarurat uygʻotadi. Turli madaniyatlar va xalqlar oʻrtasida aloqalarni oʻrnatishda foydali boʻlishi mumkin. Ular madaniy xilma-xillikni va boshqa madaniyatlarni tushunishni mustahkamlashga yordam beradi va musiqiy merosni saqlashga yordam beradi. Bu yerda koʻplab musiqiy an'analar yoʻqolib ketishi yoki oʻzining asl holati oʻzgarishlardan saqlab, keljaka avlodga bus-butunligicha yetkazish imkonini beradi. Ayniqsa, zamonaviy globallashuv sharoitida bunday harakatlar ayni zaruriy jihatlardan biridir.

Umuman olganda, ekspeditsiya namunalari musiqasini yozib olish turli madaniyatlarning musiqiy merosini saqlash va oʻrganishga yordam beradigan muhim va qiziqarli jarayon boʻlib, kelajak avlodlar uchun ushbu musiqiy asarlarni oʻrganish va ijro etish imkoniyati yuzaga keladi. Mahalliy madaniyatlar va urf-odatlarga ehtiyotkorlik va hurmat bilan munosabatda boʻlishni talab qiladigan murakkab, koʻp vaqt talab qiladigan jarayondir.

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

Shuni ham yodda tutish kerakki, musiqiy ekspeditsiyalar mahalliy jamoalar uchun ham ijobiy, ham salbiy oqibatlarga olib kelishi mumkin. Shuning uchun musiqiy ekspeditsiyalar barcha ishtirokchilar uchun o‘zaro manfaatli va hurmatli bo‘lishini ta’minlash uchun axloqiy tamoyillarga rioya qilish, mahalliy madaniy me’yorlarni hisobga olish va mahalliy jamoalar bilan hamkorlik qilish muhimdir.

## ADABIYOTLAR RO‘YXATI | СПИСОК ЛИТЕРАТУРЫ | REFERENCES

1. Ibragimov B.M. Notalashtirish. O‘quv qo‘llanma. Toshkent 2023, 212 bet
2. Ibragimov B.M. Classification of music computer software. International scientific-online con-ference September 22, 2022 https://www.doi.org/10.5281/zenodo. 7102969
3. Ibragimov B.M. Nota yozuvining isloh qilinishi. nota yozuvini gvido d'arezzo tomonida isloh qilinishi. EURASIAN JOURNAL OF SOCIAL SCIENCES, PHILOSOPHY AND CULTURE. Innovative Academy Research Support Center UIF = 8.2 | SJIF = 6.051 https://www.in-academy.uz Online: 14th December 2023
4. Ibrohimov O.A. “O‘zbek xalq musiqa ijodi” (metodik tavsiyalar 1-qism), Toshkent. 1994-y. B. 62.
5. Ibrohimov O.A. “Maqom va makon” Movaraunnahr, Toshkent 1996-yil.
6. Otanazar Matyakubov “Maqomat” Musiqa nashriyoti. Toshekent 2004. 400 b.

## MUALLIF HAQIDA MA’LUMOT [ИНФОРМАЦИЯ ОБ АВТОРЕ] [AUTHORS INFO]

✉**Ibragimov Bobir Mansurovich,** O‘zbekiston davlat konservatoriyasi huzuridagi Botir Zokirov nomidagi Milliy estrada san’ati instituti dekani, katta o‘qituvchi, [**Ибрагимов Бобир Мансурович,** Декан Национального института эстрадного искусства имени Ботира Закирова при Государственной консерватории Узбекистана, старший преподаватель], [**Bobir M. Ibragimov,** Dean of the National Pop Art Institute named after Botir Zakirov under the State Conservatory of Uzbekistan, senior teacher]; manzil: O‘zbekiston, Toshkent sh., Botir Zokirov ko'chasi, 1-uy [адрес: Узбекистан, Ташкентский район, улица Батира Закирова, 1 дом], [address: Uzbekistan, Tashkent district, Batir Zakirov street, 1 house] E-mail: boburh19800891@gmail.com ORCID: 0009-0007-0860-1870

Ilmiy-nazariyvametodikjurnal
Научно-теоретический и методический журнал
Scientific theoretical and methodical journal
INTER EDUCATION & GLOBAL STUDY

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

Original paper

# YANGI O‘ZBEKISTONDA MILLIY MUSIQA MADANIYATINING AHAMIYATI




© H. Xusanov[1]✉
[1]Toshkent davlat san’at va madaniyat instituti, Toshkent, O‘zbekiston

Annotatsiya

**KIRISH**: xalq musiqa ijodiyotining eng ommaviy, hozirjavob va keng qamrovli shakli bo‘lmish, qo‘shiqchilik san’atining bugungi kundagi mavqei, ta’limiy va tarbiyaviy masalalarni hal etishdagi roli va o‘rni har qachongidan dolzarb bo‘lib qolmoqda. Ushbu maqolada yangi O‘zbekistonda milliy musiqa madaniyatining ahamiyati va o‘rni xususida tahliliy fikrlar yuritilgan.

**MAQSAD**: bizning xalqimiz azal-azaldan san’atga mehr va ixlos qo‘yib yashaydi, musiqani inson ruhining ilohiy quvvati deb biladi. Buyuk Sharq mutafakkirlari musiqa ilmi va tarixi, maqom san’ati, cholg‘u sozlari haqida ajoyib asarlar yaratganlar. Biz barchamiz mana shunday o‘lmas madaniy merosning vorislarimiz. Binobarin, bu ulkan merosni birgalikda o‘rganish va keng targ‘ib etish, uni kelgusi avlodlarga bezavol etkazish oldimizda turgan eng muhim vazifadir.

**MATERIALLAR VA METODLAR:** o‘zbek milliy musiqa madaniyati uzoq yillik tarixga ega hisoblanib, asrlar davomida rivojlangan. Musiqaning ilk namunalari o‘rta asr manbalarida o‘z aksini topgan. Tarixiy obidalar, devoriy naqshlar, turli sopol buyumlarida ko‘rsatilgan san’at namunalari shundan dalolat beradiki, O‘rta Osiyo davlatlarida madaniyat va san’at boshqa hayotiy jarayonlar bilan uzviy rivojlanib kelgan. Insoniyatning musiqaga bo‘lgan munosabati, ular haqida birinchi ma’lumotlar «Avesto» asarida ko‘rsatilgan. So‘ng xonandalar, sozandalar, raqqoslar, shoirlar va ijod ahlining yaratgan asarlari birin-ketin tarixiy asarlarda o‘z aksini topgan.

**MUHOKAMA VA NATIJALAR**: Borbad Maivaziy, A.Forobiy, Ibn Sino, A.Xorazmiy, S.Urmaviy, A.Jomiy, Z.Husayniy, D.Changiy, N.Buxoriylarning o‘z asarlari orqali olib borilgan nazariy va amaliy tadqiqotlari asrlar davomida meros bo‘lib kelgan hamda hozirgi kunda zamonaviy musiqa madaniyatining yaratilishida zamin bo‘lib qolmoqda.Madaniy marosimlarimizni o‘rganish faqat ilmiy jihatdan katta ahamiyat kasb etibgina qolmay, ayni paytda, buyuk ajdodlarimiz yaratgan ma’naviy xazinadan bahramand bo‘lishda hamda insonning barkamol bo‘lib shakllanishida muhim omil hisoblanadi. Shunday ekan, beqiyos merosni asrash, avaylash, ularni har tomonlama puxta o‘rganish bilan bir qatorda, uni yoshlar ongi va qalbiga jo qilish masalasi ustuvor vazifalardan hisoblanadi.

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

**XULOSA:** mamlakatimizda ma'naviy-ma'rifiy ishlarni tizimli tashkil etish, bu borada amalga oshirilayotgan chora-tadbirlar samaradorligini oshirish, aholi, ayniqsa yoshlarning intellektual salohiyati, ongu tafakkuri va dunyoqarashini yuksaltirish, vatanparvarlik, xalqqa muhabbat va sadoqat tuyg'usi bilan yashaydigan barkamol avlodni tarbiyalash – davr talabidir

**Kalitso'zlar**: Yangi O'zbekiston, milliy musiqa, festival, san'at, musiqa madaniyati, ta'lim, renessans, qo'shiq.

**Iqtibos uchun**: Xusanov H. Yangi o'zbekistonda milliy musiqa madaniyatining ahamiyati// Inter education & global study. 2025. №1. B.503–510.

## ЗНАЧЕНИЕ НАЦИОНАЛЬНОЙ МУЗЫКАЛЬНОЙ КУЛЬТУРЫ В НОВОМ УЗБЕКИСТАНЕ

© Х. Хусанов[1]✉
[1]Ташкентский государственный институт искусств и культуры, Ташкент, Узбекистан

Аннотация

**ВВЕДЕНИЕ:** современное состояние певческого искусства, как наиболее популярного, непосредственного и всеобъемлющего вида народной музыки, его роль и место в решении образовательных и воспитательных задач остаются актуальными как никогда. В статье даются аналитические размышления о значении и роли национальной музыкальной культуры в новом Узбекистане.

**ЦЕЛЬ:** наш народ всегда любил и ценил искусство и считал музыку божественной силой человеческого духа. Мыслители Великого Востока создали замечательные труды по науке и истории музыки, искусству макома, текстам музыкальных инструментов. Мы все являемся наследниками этого бессмертного культурного наследия. Поэтому важнейшей задачей, стоящей перед нами, является совместное изучение и широкая популяризация этого великого наследия, передача его будущим поколениям.

**МАТЕРИАЛЫ И МЕТОДЫ:** узбекская национальная музыкальная культура имеет давнюю историю и развивалась на протяжении веков. Первые образцы музыки отражены в средневековых источниках. Образцы искусства, представленные в исторических памятниках, настенных росписях и различных керамических изделиях, свидетельствуют о том, что культура и искусство в странах Центральной Азии развивались неразрывно с другими жизненными процессами. Первые сведения об отношении человечества к музыке отражены в Авесте. Затем творчество певцов, музыкантов, танцоров, поэтов и творческих людей одно за другим нашло отражение в исторических произведениях.

**ОБСУЖДЕНИЕ И РЕЗУЛЬТАТЫ:** теоретические и практические исследования, проведенные Борбадом Майвази, А. Фараби, Ибн Синой, А. Хорезми, С. Урмави, А. Джами, З. Хусайни, Д. Чанги, Н. Бухари в их работах, стали

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

источник вдохновения на протяжении веков. является наследием и в настоящее время является основой для создания современной музыкальной культуры. Изучение наших культурных ритуалов имеет не только большое научное значение, но и помогает нам наслаждаться духовным сокровищем, созданным нашими великими предками, и вносить свой вклад гармоничному развитию человека. Является важным фактором формирования «либ. Поэтому, помимо сохранения и сбережения этого несравненного наследия, всестороннего его изучения во всех аспектах, приоритетным является вопрос его внедрения в умы и сердца молодежи.

**ВЫВОД:** планомерная организация духовно-просветительской работы в нашей стране, повышение эффективности реализуемых в этом направлении мер, повышение интеллектуальных способностей, сознания, мышления и мировоззрения населения, особенно молодежи, создание гармоничного общества, живущего в гармонии с Чувство патриотизма, любви к народу и преданности Воспитание поколения — требование времени.

**Ключевые слова:** Новый Узбекистан, национальная музыка, фестиваль, искусство, музыкальная культура, образование, возрождение, песня.

**Для цитирования**: Хусанов Х. Значение национальной музыкальной культуры в новом узбекистане // Inter education & global study.2025. №1. С. 503–510.

## THE IMPORTANCE OF NATIONAL MUSICAL CULTURE IN NEW UZBEKISTAN

© Husniddin Khusanov[1]✉
[1]Tashkent State Institute of Arts and Culture, Tashkent, Uzbekistan

Annotation

**INTRODUCTION:** the most popular, immediate and comprehensive form of folk music creativity, the status of the art of singing today, its role and place in solving educational and upbringing issues, remains more relevant than ever. This article presents analytical thoughts on the importance and place of national musical culture in the new Uzbekistan.

**AIM:** our people have always lived with love and devotion to art, considering music to be the divine power of the human soul. The thinkers of the Great East created wonderful works on the science and history of music, the art of maqom, and the lyrics of musical instruments. We are all the heirs of such an immortal cultural heritage. Therefore, the most important task facing us is to study and widely promote this great heritage together, to pass it on to future generations.

**MATERIALS AND METHODS:** uzbek national musical culture has a long history and has developed over the centuries. The first examples of music are reflected in medieval sources. Examples of art depicted on historical monuments, wall paintings, and various ceramic objects indicate that culture and art in the countries of Central Asia developed inextricably with other life processes. The attitude of humanity to music, the first

information about them is given in the work "Avesta". Then the works created by singers, musicians, dancers, poets, and creative people were reflected in historical works one after another.

**DISCUSSION AND RESULTS:** the theoretical and practical research carried out by Borbad Maivazi, A. Farabi, Ibn Sina, A. Khorezmi, S. Urmavi, A. Jami, Z. Husayni, D. Changi, N. Bukhari through their works has been a legacy for centuries and is currently the basis for the creation of modern musical culture. The study of our cultural rituals is not only of great scientific importance, but also an important factor in enjoying the spiritual treasure created by our great ancestors and in the harmonious formation of a person. Therefore, in addition to preserving, preserving and comprehensively studying the incomparable heritage, the issue of instilling it in the minds and hearts of young people is a priority task.

**CONCLUSION:** the need of the hour is to systematically organize spiritual and educational work in our country, to increase the effectiveness of measures being taken in this regard, to raise the intellectual potential, consciousness, thinking and worldview of the population, especially the youth, to educate a mature generation living with a sense of patriotism, love for the people and loyalty.

**Keywords:** New Uzbekistan, national music, festival, art, musical culture, education, renaissance, song.

**For citation:** Husniddin Khusanov. (2025) The importance of national musical culture in new Uzbekistan. Inter education & global study, (1), pp. 503–510. (In Uzbek).

**O**‘zbek milliy musiqa madaniyati uzoq yillik tarixga ega hisoblanib, asrlar davomida rivojlangan. Musiqaning ilk namunalari o‘rta asr manbalarida o‘z aksini topgan. Tarixiy obidalar, devoriy naqshlar, turli sopol buyumlarida ko‘rsatilgan san’at namunalari shundan dalolat beradiki, O‘rta Osiyo davlatlarida madaniyat va san’at boshqa hayotiy jarayonlar bilan uzviy rivojlanib kelgan. Insoniyatning musiqaga bo‘lgan munosabati, ular haqida birinchi ma’lumotlar «Avesto» asarida ko‘rsatilgan. So‘ng xonandalar, sozandalar, raqqoslar, shoirlar va ijod ahlining yaratgan asarlari birin-ketin tarixiy asarlarda o‘z aksini topgan. Borbad Maivaziy, A.Forobiy, Ibn Sino, A.Xorazmiy, S.Urmaviy, A.Jomiy, Z.Husayniy, D.Changiy, N.Buxoriylarning o‘z asarlari orqali olib borilgan nazariy va amaliy tadqiqotlari asrlar davomida meros bo‘lib kelgan hamda hozirgi kunda zamonaviy musiqa madaniyatining yaratilishida zamin bo‘lib qolmoqda.[1] Madaniy marosimlarimizni o‘rganish faqat ilmiy jihatdan katta ahamiyat kasb etibgina qolmay, ayni paytda, buyuk ajdodlarimiz yaratgan ma’naviy xazinadan bahramand bo‘lishda hamda insonning barkamol bo‘lib shakllanishida muhim omil hisoblanadi. Shunday ekan, beqiyos merosni asrash, avaylash, ularni har tomonlama puxta o‘rganish bilan bir qatorda, uni yoshlar ongi va qalbiga jo qilish masalasi ustuvor vazifalardan hisoblanadi.

[1] N.Yuldasheva, N.Raxmatova; O‘zbek musiqa adabiyoti: O‘quv qo‘llanma / O‘zR Oliy va o‘rta maxsus ta’lim vazirligi, O‘rta maxsus, kasb-hunar ta’limi markazi. -T.: «Iqtisod-Moliya», 2016. – 3-b.

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

Prezidentimiz Shavkat Mirziyoyev 2017-yil 3-avgust kuni mamlakatimiz ijodkor ziyolilari vakillari bilan uchrashuvida xalqimizning ma’naviy kamolotida ijodkorlarning xizmati beqiyos ekanini alohida ta’kidlab, taraqqiyotimizning hozirgi bosqichida barcha sohalar vakillari qatori madaniyat va san’at ahlidan ham yanada faollik, yangi-yangi ijodiy g‘oya va tashabbuslar bilan yashash, izlanish talab etilayotganini ta’kidladi. Ijodiy jamoalar shaxsni ijodiy rivojlantirish va tarbiyalashda katta imkoniyatlarga ega bo‘lib, milliy va jahon madaniyatining ijodiy merosini asrab, targ‘ib qiladi.

Mamlakatimizda ma’naviy-ma’rifiy ishlarni tizimli tashkil etish, bu borada amalga oshirilayotgan chora-tadbirlar samaradorligini oshirish, aholi, ayniqsa yoshlarning intellektual salohiyati, ongu tafakkuri va dunyoqarashini yuksaltirish, vatanparvarlik, xalqqa muhabbat va sadoqat tuyg‘usi bilan yashaydigan barkamol avlodni tarbiyalash – davr talabidir[2].

Shu maqsadda ilm-fan, madaniyat va san’at, adabiyot va badiiy ijod sohalarining ma’naviy-ma’rifiy taraqqiyotdagi ta’sirchanligini yanada oshirishga qaratilgan dasturlar qabul qilamiz. Ijodkor ziyolilarga doimiy e’tibor qaratish, ularni moddiy va ma’naviy jihatdan rag‘batlantirish, uy-joy sharoitlarini yaxshilash va qo‘llab-quvvatlash borasidagi ishlarni ma’naviy-ma’rifiy sohadagi siyosatimizning muhim yo‘nalishlari deb bilamiz.

Insonning professional yaroqliligi tabiiy, asab-psixik va axloqiy sifatlarining zaruriy majmuasidan boshqa narsa emas. Bular ishlab chiqarish yoki ma’naviy hayotning ma’lum bir sohasida ma’lum xizmat vazifalari va muvaffaqiyatli faoliyatni egallash uchun talab qilinadi. Shu sababli ham ularni faqatgina professional ta’lim jarayonida egallanadigan bilim va malakalarga bog‘lab bo‘lmaydi. Bundan tashqari ishga rag‘bat, ma’lum tabiiy va axloqiy sifatlarga egalik ham zarur bo‘ladi. Badiiy jamolar bilan ishlashda rahbar o‘rgatiladigan asarni oldindan har tomonlama o‘rganib chiqishi, uning g‘oyaviy mazmunini tushunishi va qo‘shiqni jamoaga o‘rgatish metodlarini o‘ziga aniq tasavvur qilgan holda ish rejasini tuzishi zarur. Ish rejasida asarni ma’lum musiqaviy jumlalarga bo‘lish, o‘zlashtirish qiyinroq bo‘lgan musiqiy jumlalarni aniqlash, ularni bartaraf qilish yo‘llarini topish, nafas olish joylarini belgilash, dinamik belgilarini, asar formasini aniqlash kabi asosiy masalalar aks yettirilgan bo‘lishi lozim (Ushbu masalalar bo‘yicha “Asarni o‘zlashtirish” mavzusida atroflicha to‘xtalib o‘tilgan).

Qo‘shiq o‘rgatishni shartli ravishda uch qismga bo‘lish mumkin: asarni eshittirish; asarni o‘rgatish; asarni mustahkamlash va badiiy ifodali qilib ijro etish.

Asarni xonandalarga eshittirishdan oldin uning mualliflari haqida va asar mazmunini gapirib berish maqsadga muvofiq. Shundan so‘ng, asarni badiiy ta’sirchan qilib biror musiqa asbobida chalib, kuylab beriladi yoki audio holida eshittiriladi. Bu xonandalarda qo‘shiqqa nisbatan qiziqish uyg‘otadi. Ularda qo‘shiqni o‘rganib, ijro etish ishtiyoqi paydo bo‘ladi. Shuni ham aytish kerakki, asar bilan tanishishda ijro yaxshi bo‘lmasa, eng yaxshi yozilgan qo‘shiq ham xonandalarda qiziqish uyg‘otmasligi mumkin.

[2] Sh.Mirziyoyev “Yangi O‘zbekiston strategiyasi”. – Toshkent: “O‘zbekiston” nashriyoti, 2021. 275-b.

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

Qo‘shiq musiqiy jumlalarga bo‘lingan holda o‘rgatiladi. Ma’lumki, ko‘pchilik hollarda qo‘shiqlar shaklan ikki qismdan iborat bo‘ladi. Qo‘shiqning kirish qismi – daromad va ikkinchi qismi – naqoratni tashkil qiladi. O‘z navbatida, har ikkala qism ham musiqiy jumlalarga bo‘linadi. Qo‘shiqni mana shu musiqiy jumlalarga bo‘lib, ularni bir-birlari bilan bog‘lagan holda o‘rgatiladi.

Avval, rahbar qo‘shiqning o‘rgatiladigan qismini bir yoki ikki marta chalib yoki ijro etib beradi. Bu payt xonandalar qo‘shilmasdan tinglab turadilar. Qo‘shiq birmuncha eslangach, uni past ovoz bilan kuylay boshlash mumkin.

Yangi o‘rgatilgan musiqiy jumla oldingisi bilan qo‘shib borilishi lozim. Aks holda, musiqiy jumlalar orasida bog‘lanish bo‘lmaydi.

Rahbar qo‘shiq o‘rgatishda qo‘shiq matnining aniq talaffuzini, kuyini, ba’zi bir ritmik qiyinchiliklarni, tovush xususiyatini, to‘g‘ri nafas olishni ko‘rsatib, eslatib turishi kerak bo‘ladi. Agar, ba’zi bir musiqiy jumlalarni o‘rganishda qiyinchilikka duch kelinsa, o‘sha musiqiy jumlani qayta-qayta takrorlayverish xonandalarni charchatib va zeriktirib qo‘yishi mumkin. Bunday hollarda qo‘shiqning keyingi jumlalarini o‘rgataverish kerak bo‘ladi. Lekin, talaffuzdagi ayrim nuqsonlarni keyingi mashg‘ulotlarda yo‘qotib borish kerak, albatta.

Musiqa mashg‘ulotlarini tashkil etish metodikasi. Musiqa mashg‘ulotlarini tashkil etish metodikasi va maktabgacha ta‘limning kompetensiyaviy yondashuvga asoslangan Davlat talablari. Maktabgacha ta‘lim jarayonida tarbiyalanuvchilarning tayyorgarlik darajasiga qo‘yiladigan minimal talablar. Musiqa mashg‘ulotlarini o‘tkazish metodikasi fanidan ta‘lim mazmunining minimal hajmi. Tarbiyalanuvchilarning musiqa mashg‘ulotlarida egallashi lozim bo‘lgan kompetensiyalari. Musiqa mashg‘ulotlari ta‘limi dasturi mazmuni, mohiyati va tahlili. Mashg‘ulotlar tahlili. «Ilk qadam» maktabgacha ta‘lim muassasalari uchun ishlab chiqilgan dastur – davlat hujjati bo‘lib, musiqa rahbarini ta‘limiy tarbiyaviy ishi, bolalarni barkamol tarbiyalab maktab ta‘limiga tayyorlashini nazarda tutadi. Musiqa mashg‘ulotlarini rejalashtirar ekan, pedagog bolalarning aqliy, jismoniy, emotsional yuklamalarini hisobga olishi kerak va shunga ko‘ra o‘rgatiladigan repertuar va faoliyat turlarini ketma – ketligini to‘g‘ri tuzishi kerak.

Ashula va raqs ansambllarining asosiy vazifasi insonni g‘oyaviy va estetik jihatdan tarbiyalashdan iborat bo‘lib, bu o‘zining janri, ishtirokchilarning yoshi, jinsi va son jihatidan tarkibi kabi xususiyatlariga qarab turlarga bo‘linadi. Masalan, bolalar ashula va raqs ansambli, kattalar ashula va raqs ansambllari tabiiyki, o‘zining avvalo repertuari, ijro jihati, o‘z oldiga qo‘yilgan vazifalari bilan ham farq qiladi. Yoxud alohida ayollar va alohida erkaklar ashula va raqs ansambllari ham bo‘lishi mumkin. Bulardan tashqari, mamlakatimizda to‘rt yo‘nalishda, Qoraqalpoq bilan besh yo‘nalishda faoliyat ko‘rsatayotgan ashula va raqs ansambllar mavjud. Bularning barchasi mazkur yo‘nalishlarning xilma-xil ekanligidan dalolat beradi.

O‘z ijodiy faoliyatini vokal-xorlari va xalq ansambllari bilan ishlashga bag‘ishlagan rahbarlar xonandani muntazam ravishda to‘g‘ri tarbiyalash uchun zarur bo‘lgan ijodiy pedagogik jarayonni chuqurroq idrok qilishi zarur. Rahbarning tashkilotchiligi va

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

tashabbuskorligi, ayniqsa, xorni tashkil qilish davrida qo‘l keladi. Vokal-xorni tashkil qilish ma’lum davrni o‘z ichiga oladi. Albatta, bu davrda qator tashkiliy ishlar amalga oshiriladi. Tashkiliy davr ikki hafta, bir-ikki oy, xatto, undan ham ko‘pga cho‘zilishi mumkin. Tashkiliy davr qancha tez amalga oshsa, shuncha ishning samarasi yaxshi bo‘ladi. Ishlab chiqarish korxonalarida, o‘quv yurtlarida, muassasalarda, madaniyat saroylarida vokal-xor jamoasi, ashula va raqs ansambli tuzish uchun, dastavval, kasaba uyushmasi, yoshlar tashkilotlari madaniyat saroyi xodimlari hamkorligida keng tayyorgarlik ishlarini olib borishi zarur.

Yangi O‘zbekistonda amalga oshirilayotgan islohatlar, xalqimizning boy ilmiy-madaniy merosi, mamlakatimizda ilm-fan, san’at va madaniyat sohalarida erishilayotgan yutuqlar, aholini, ayniqsa, yoshlarda yot g‘oyalarga qarshi mafkuraviy immunitetni kuchaytirishda, milliy qadriyatlar va an’analarni asrab avaylash va keng tag‘rib etishda musiqa ta’limi va san’atining o‘rni beqiyosdir.

Millatimizning juda qadimiy, boy va teran tarixiy ildizlariga ega bo‘lgan musiqa merosi hamma davrlarda ham o‘zining tarbiyaviy ta’sirchan badiiy g‘oyalari bilan kishilarning ma’naviy-estetik tarbiyasida muhim o‘rin egallagan.[3] Mana shunday ulkan ma’naviy boylikdan yoshlarni badiiy-estetik tarbiyalashda yanada unumli foydalanish orqali ularning qalbida ezgulik, halollik, poklik, insonparvarlik, do‘stlik, vatanparvarlik, millatga, milliy qadriyatlarga muhabbat his-tuyg‘ularini shakllantirishda yuksak natijalarga yetish mumkin.

Mustaqillik yillarida musiqa san’atining keng rivoji uchun barcha sharoitlar yaratildi. Mumtoz ashulachilik, milliy estrada, jahon mumtoz musiqa san’atini o‘rganishda katta yutuqlarga erishildi. "Sharq taronalari" xalqaro musiqa festivalining muntazam ravishda o‘tkazilishi, uning jahonshumul nufuzining ortib borayotganligiga endi hech kim shubha qilmay qo‘ydi. Xo‘sh, mustaqillik yillarida musiqa san’atining rivojlanishi, musiqiy tarbiya sohasiga keng e’tibor berilishi natijasida nimalarga erishildi?

Birinchidan, musiqa san’atining fuqaro ma’naviy olamini shakllantirishdagi beqiyos o‘rni aniqlandi.[4]

Ikkinchidan, istiqlol yillarida sobiq sovet davrida qatag‘on qilinib, cheklangan mumtoz musiqa san’atimiz, folklor yo‘nalishidagi asarlarimiz qaytadan tiklandi, ular xalqimiz ma’naviy mulkiga aylana boshlandi.

Uchinchidan, musiqa san’ati, musiqiy tarbiya xalqimizda, ayniqsa yoshlarimizda vatanparvarlik, o‘z millati va Vatandan faxrlanish hissini oshiruvchi kuchga aylandi.

To‘rtinchidan, musiqa san’ati o‘zbek xalqini xalqaro maydonda tanituvchi, uning obro‘-e’tiborini oshiruvchi ta’sirchan ijtimoiy kuchga aylandi. Darhaqiqat, musiqa san’ati avvalo insonni tarbiyalovchi, unga ma’naviy ozuqa beruvchi, betakror iste’dodlarni shakllantiruvchi ta’sirchan vositadir. Musiqa insondagi yomon illatlar-u kamchiliklarni bartaraf etuvchi, uni axloqiy-ma’naviy jihatdan tarbiyalovchi kuchga aylandi.

[3] M.Nasritdinova. “Vokal va zamonaviy musiqa”. O‘quv qo‘llanma. Farg‘ona 2023. 7-b.
[4] M.G‘apurov. “Ansambl sinfi”. O‘quv qo‘llanma. Toshkent-2011. 5-6-betlar.

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

Musiqa savodi barcha bilimlarni nazariy birlashtiruvchi faoliyat sifatida muhimdir. Darsda qaysi faoliyat mashg'uloti (tinglash, ijro etish, musiqiy harakatlar) bo'lmasin, berilgan mavzudagi asar o'rganiladi va uning xususiyatlari (janri, shakli, tuzilishi, ijrochiligi) haqida yangi tushunchalar hosil bo'ladi. Shu bois, musiqa savodi faqatgina nota yozuvlarini o'rganishdan iborat bo'lmay, balki o'quvchilarning umumiy musiqiy bilim saviyasini tarkib toptiruvchi umumiy bilim, tushunchalar majmuasini (ijrochiligi, xalq va bastakorlik musiqasi, ularning farqlari, milliy musiqaning mahalliy uslublari, klassik musiqa, nota savodi) tashkil etadi.

Musiqa savodida musiqiy atamalar, an'analar, templar (sur'at), intervallar, alteratsiya belgilari, dinamik belgilar, musiqaninig ifoda tili, oddiy musiqa shakllari va janrlari, major va minor ladi haqida tushuncha beriladi. Musiqa tinglash, yakkanavozlik va jo'rsozlikni ajrata bilish, ansambl va orkestr ijrosini farqlay bilish, sozlar va sozlar tembrini ajrata olish, musiqiy did va idrokni rivojlantirish. O'zbek, qardosh va jahon xalqlari bastakorlari asarlaridan namunalar tinglash va boshqalar.

Xulosa o'rnida Farobiyning musiqani, insonda yuksak axloq namunalarini shakllantiruvchi, unda estetik did va go'zallik tuyg'ularini uyg'otuvchi va hatto inson sihat-salomatligiga ham ijobiy ta'sir ko'rsatuvchi vosita deb ta'riflaganligi bizga ma'lum. Alloma musiqa asboblarini shaxsan o'zi yasar va ularni ko'cha-ko'ylarda, bozorlarda, odamlar to'planib, gurunglashib o'tirgan vaqtlarida chalib, ularda zavq-shavq, his-tuyg'ularni uyg'otib, kayfiyatlarini ko'tarar edi. Uning musiqaga bo'lgan muhabbati, ijrochilik mahorati shu darajada ommabop, xalq hayotiga yaqin ediki, u turli rivoyatlarning to'qilishiga sabab bo'lgan.

## ADABIYOTLAR RO'YXATI | СПИСОК ЛИТЕРАТУРЫ | REFERENCES

1. Sh.Mirziyoyev "Yangi O'zbekiston strategiyasi". – Toshkent: "O'zbekiston" nashriyoti, 2021. 458-b.
2. N.Yuldasheva, N.Raxmatova; O'zbek musiqa adabiyoti: O'quv qo'llanma / O'zR Oliy va o'rta maxsus ta'lim vazirligi, O'rta maxsus, kasb-hunar ta'limi markazi. -T.: «Iqtisod-Moliya», 2016. – 3-144.
3. M.Nasritdinova. "Vokal va zamonaviy musiqa". O'quv qo'llanma. Farg'ona 2023. 244-b.
4. M.G'apurov. "Ansambl sinfi". O'quv qo'llanma. Toshkent-2011. 74-betlar.

## MUALLIF HAQIDA MA'LUMOT [ИНФОРМАЦИЯ ОБ АВТОРЕ] [AUTHORS INFO]

✉**Husanov Xusniddin,** "Milliy qo'shiqchilik" kafedrasi mudiri v.b., katta o'qituvchi [**Хусанов Хусниддин,** и.о. заведующего кафедрой «Национальное пение», старший преподаватель], [**Khusanov Khusniddin,** acting head of the department of "National Singing", senior teacher]; manzil: O'zbekiston Respublikasi, Toshkent shahri 100164, Yalang'och dahasi 127 «a» uy [адрес: Республика Узбекистан, город Ташкент 100164, поселок Ялангоч, дом 127 "а"], [address: Republic of Uzbekistan, Tashkent city 100164, Yalang'och village, house 127 "a"].

Ilmiy-nazariy va metodik jurnal
Научно-теоретический и методический журнал
Scientific theoretical and methodical journal
INTER EDUCATION & GLOBAL STUDY

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

Original paper

# YURIY FALIKNING XOR MEROSI




© B.A. Shaxnazarova[1]✉
[1]O‘zbekiston davlat konservatoriyasi, Toshkent, O‘zbekiston

Annotatsiya

**KIRISH:** har bir millatning uzoq asrlar davomida shakllanishining o‘ziga xos milliy musiqiy an’ana qadriyatlari borki, ular o‘zining originalligi, jozibasi bilan jahon xalqlari tomonidan yuksak e’tirof etilgan. Oliy o‘quv yurtlari va ilmiy markazlarida musiqa madaniyatini o‘rganish yuzasidan muntazam ravishda ilmiy tadqiqot ishlari amalga oshirib kelingan. Ularda asosan, musiqiy ta’lim, musiqa madaniyati rivojida kechayotgan jarayonlar, musiqa san’atining yangi yo‘nalishlari va ularning insoniyat jamiyati taraqqiyotidagi o‘rni masalalariga alohida e’tibor qaratiladi. Musiqa tarixiga nazar tashlasak, bu san’at o‘zida turli davrlarni qamrab oladi. Bularga: O‘rta asrlar, Uyg‘onish davri, Barokko, Klassitsizm, Romantizm, Impressionizm va XX asr musiqasi kabi davrlar kiradi. Shulardan eng muhim ahamiyat kasb etgan davr – XX asr musiqasining uchinchi choragi aynan rus musiqasidir.

**MAQSAD:** falikning xor ijodini XX asrning so‘nggi uchdan bir qismidagi rus xor musiqasining tarixiy - uslubiy va janrli kontekstida taqdim etishdir. Olib borgan islohotlarini chuqurroq o‘rganib, kelgusi avlodga ma’lumot qoldirish. “Kompozitor ijodining siri shundaki, muallifning iste’dodi qanchalik o‘ziga xos bo‘lsa, uning shaxsiyati shunchalik yaxlit va yorqinroq bo‘ladi. Ijodkor har doim 2 toifadagi musiqa faollari bilan dialog olib boradi. Birinchisi, ijrochi bilan. Unga murakkab vazifani taklif qiladi: intellektual va hissiy jihatdan kompozitsiyaning maqsadiga moslashtirish. Keyingi dialog tinglovchi bilan: ruh va ong idrok etishga tayyor bo‘lishi kerak[1]”.

**MUHOKAMA VA NATIJALAR:** falik kompozitsiyalarining o‘ziga xos ifodaliligi nihoyatda rang-barang ritm bilan bog‘liqligidir. XX asrda ritm musiqiy vaqtni tashkil etish omili sifatida eng muhim deb sanalgan. Kompozitor asarlaridagi ritm tabiati, ritmik tashkilotchilik tamoyili, avvalo, kuchli milliy an’anaga asoslanadi. Bu muntazam ritm turining ustuvorligida, o‘lchov tuzilishini saqlashda ifodalanadi. Bu, ayniqsa, raqs yoki janr xorlarida yaqqol namoyon bo‘ladi, masalan, “Поэзы Игоря Северянина” xor konsertidagi “Хабенера”; “Троицын день” xor konsertidagi “То-то в зеркальце” qismlari kabi.

Falikning xor asarlaridagi jumlalarning ritmik qolipi va ohang tuzilishlaridagi munosabati va o‘zaro ta’sirini ham qayd etish lozim. O‘lchovlarning o‘zgaruvchanligi

[1] www.studwood.net





ko‘plab asarlarda mavjud - “Зимняя ночь” (О природа!), “Румяною зарею” (“Pushkin" baytlar”).

**XULOSA:** yuriy Falikning xor musiqasi g‘ayrioddiy, xilma-xil janr va kompozitsion yechimlarni namoyish etadi. XX asrning ikkinchi yarmidagi xor san’atining asosiy tamoyillariga mos keladi - yangi folklor to‘lqini, neoromantizm. Butun kompozitor ijodiga xos badiiy ongning universalligi uning xor merosida aks ettirilgan. Shu bilan birga, muallif she’r va musiqiy mato bilan ishlashning ma’lum usullaridan foydalanishda hayratlanarli doimiylikni saqlab qoladi.

**Kalit so‘zlar:** xor, opus, folklor, konsert, a capella, janr, evolyutsiya.

**Iqtibos uchun**: Shaxnazarova B.A. Yuriy falikning xor merosi. // Inter education & global study. 2025. №1 B. 511–517.

## ХОРОВОЕ НАСЛЕДИЕ ЮРИЯ ФАЛИКА

© Б.А. Шахназарова[1]
[1]Государственная консерватория Узбекистана, Ташкент, Узбекистан

Аннотация

**ВВЕДЕНИЕ:** каждый народ имеет свои национальные музыкальные традиции, получившие высокое признание у народов мира за свое своеобразие и очарование. Научно-исследовательские работы по изучению музыкальной культуры регулярно проводятся в высших учебных заведениях и научных центрах. В них особое внимание уделяется вопросам музыкального образования, развития музыкальной культуры, новым направлениям музыкального искусства и их роли в развитии человеческого общества. Если мы посмотрим на историю музыки, то это искусство охватывает разные эпохи. К ним относятся такие периоды, как: эпохи Средневековья, Возрождения, Барокко, Классицизма, Романтизма, Импрессионизма и музыка 20-го века. Музыка третьей четверти XX века – это русская музыка.

**ЦЕЛь:** представить хоровое творчество Фалика в историко-методологическом и жанровом контексте русской хоровой музыки последней трети XX века. Узнать больше о проведенных им реформах и оставить информацию для следующего поколения. “Секрет творчества композитора в том, что чем уникальнее талант автора, тем более целостной и яркой является его личность. Композитор всегда ведет диалог с двумя типами музыкальных деятелей. Первый - с исполнителем. Предложите ему сложную задачу: адаптироваться интеллектуально и эмоционально к цели композиции. Следующий диалог – со слушателем: душа и разум должны быть готовы к восприятию”.

**ОБСУЖДЕНИЯ И РЕЗУЛЬТАТЫ:** неповторимая выразительность композиций связана с чрезвычайно красочным ритмом. В XX веке ритм считался важнейшим фактором организации музыкального времени. Принцип ритмической организации основан прежде всего на прочной национальной традиции. Это выражается в приоритете регулярного типа ритма, сохранении метрической структуры. Особенно

это проявляется в танцевальных или жанровых хорах, например «Хабенера»; в хоровом концерте «Поэзия Игоря Северянина»; Как отрывки из «То-то в зеркало» из концерта хора «Троицын день».

Необходимо также отметить взаимосвязь и взаимодействие ритмических рисунков и мелодических структур хоровых произведений Фалика. Вариативность измерений присутствует во многих произведениях «Зимняя ночь», «Румяною зарею» («Пушкинские строфы»).

**ЗАКЛЮЧЕНИЕ:** хоровая музыка Юрия Фалика отличается необычностью, разнообразием жанровых и композиционных решений. Новая фолк-волна — неоромантизм — соответствует основным принципам хорового искусства второй половины XX века. Универсальность художественного сознания, характерная для всего творчества композитора, нашла отражение в его хоровом наследии. При этом автор сохраняет удивительную последовательность в использовании некоторых приемов работы с поэзией и музыкальной тканью.

**Ключевые слова:** хор, опус, фольклор, концерт, а капелла, жанр, эволюция.

**Для цитирования**: Шахназарова Б.А. Хоровое наследие юрия фалика. // Inter education & global study. 2025. №1. С. 511–517.

## CHORAL HERITAGE OF YURI FALIK

© Barnokhon A. Shakhnazarova[1]✉
[1]State conservatory of Uzbekistan, Tashkent, Uzbekistan

Annotation

**INTRODUCTION**: Every nation has its own national musical traditions, that have received high recognition among the peoples of the world for their originality and charm. Scientific research works on the study of music culture are regularly carried out in higher educational institutions and scientific centers. They pay special attention to the issues of musical education, the development of musical culture, new trends in musical art and their development of human society. If we look at the history of music, this art covers different eras. These include such periods as: the Middle Ages, the Renaissance, Baroque, Classicism, Romanticism, Impressionism, and music 20th century. Music of the third quarter of the 20th century is Russian music.

**AIM:** to present Falik’s choral work in the historical, methodological and genre context of Russian choral music of the last third of the 20th century. To learn more about the reforms he carried out and leave information for the next generation. “The secret of the composer’s work is that the more unique the author’s talent, the more integral and vivitt his personality is. The composer always conducts a dialogue with twu types of music figures. The first with the performer. Offer him a difficult task: to adapt intellectually and emotionally to the purpose of the composition. The next dialogue is with the listener: the soul and mind must be ready to perception”.

**DISCUSSION AND RESULTS:** The unique expressiveness of the compositions is connected with the extremely colorful rhythm. In the 20th century, rhythm was considered the most important factor in the organization of musical time. The principle of rhythmic organization is based primarily on a strong national tradition. This is expressed in the priority of the regular type rhythm, the preservation of the metric structure. This is especially evident in dance or genre choirs, for example, "Хабенера" in the choral concert "Поэзы Игоря Северянина"; Like excerpts from "То-то в зеркальце" from the concert of the choir "Троицын день".

It is also necessary to note the interrelation and interaction of rhythmic patterns and melodic structures of Falik's choral works. Variability of measurements is present in many works "Зимняя ночь" (О природа!), "Румяною зарею" ("Пушкинские строфы").

**CONCLUSION:** Yuri Falik's choral music distinguished by its unusualness, diversity of genre and compositional solutions. The new folk wave of neoromanticism, corresponds to the basic principles of - choral art of the second half of the 20th century. The universality of artistic consciousness, characteristic of all the composer's work, is reflected in his choral heritage. At the same time, the author maintains an amazing consistency in the use of certain techniques for working with poetry and musical fabric.

**Key words:** choir, opus, folklore, concert, a cappella, genre, evolution.

**For citation**: Barnokhon A. Shakhnazarova. (2025) 'Choral heritage of yuri falik', Inter education & global study, (1), pp. 511–517. (In Uzbek).

**K**ompozitor Y. Falik ijodining asosiy yo'nalishi xor musiqasi hisoblanadi. Xor ovozi palitrasiga murojaat qilib, Falik noyob opuslarni yaratdi. Ularning o'ziga xosligi dastlab kompozitorning kelajakdagi xor ijrolarining she'iy asosiga bo'lgan o'ziga xos instinkti bilan belgilanadi. A.Pushkin, K.Balmont, A.Blok, I.Severyanin, A.Axmatova, N.Gumilyov, B.Pasternakning she'rlari Falikning asarlarida o'ziga xos relyef va rangga ega bo'lib, ularning ichki tuzilishi bilan uyg'unlashadi.

Yuriy Falikning xor kompozitsiyalari birinchi tinglashning o'zida yaxlitlik va mukammallik taassurotini yaratadi. Musiqiy ekspressivlik va xor sonorligining har bir elementi muhim bo'lib, o'ziga xos jozibaga ega.

Kompozitorning xor ijodi folklor to'lqinining eng gullagan davrida boshlangan. 1969 yilda uning birinchi xor opusi "Триптих" asari (V. Solouxin she'ri) yozildi. Keyinchalik u xor a capella janrdagi ko'plab asarlar yoza boshladi. Uning xor ijodi tadqiqotlarga boy, turli xildagi g'oyalarning ishlatilinishi, har xil she'riy yo'nalishlar bilan ishlashini ko'rishimiz mumkin. Xor opuslarining janr kengligi xilma – xil: miniatyuradan tortib xor turkumlarigacha, hamda uning orasida poema, syuita, kant va solfedjiolarga boyligi yana bir karra kompozitorning xor asarlari merosi ko'pligini ko'rsatadi.

Bunday ko'p qirralilik, birinchi navbatda, she'riy matnlarni tanlash bilan belgilanadi. Ular orasida biz klassik A. Sumarokovdan simvolist A. Blokgacha bo'lgan turli maktablar va yo'nalishlar vakillarining she'rlarini ko'rishimiz mumkin. Falik V. Solouxin, A.Jigulin,

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

I.Nikitin, K.Balmont, D.Kedrin, N.Zabolotskiy she'rlariga ham murojaat qilgan. Kompozitorning e'tiborini E.Mejelaitis (Litva), D.Vaarandi va Y.Liyv (Estoniya) kabi mashhur bo'lmagan shaxslar ijodi ham jalb qildi. Shunisi e'tiborga loyiqki, rus shoirlari va sobiq sovet madaniy makonining mualliflari ijodi  Falikning e'tiboriga tushdi. Biroq, 70-yillarda rus adabiyotiga boy iste'dodlarni bergan kumush asr she'riyatiga bo'lgan kompozitorning moyilligi aniqlandi. I.Severyanin, B. Pasternak, M. Tsvetaeva, A. Axmatova va N. Gumilyov she'rlariga yozilgan xor konsertlari kompozitorning kumush asr she'riyatining ichki dunyosiga mosligini tasdiqlaydi.

Y.Falik har bir muallifning uslubini, she'rning obrazli tuzilishini, kayfiyatini hayratlanarli darajada nozik his qiladi, shuning uchun u tanlagan barcha satrlar tovushlarda badiiy va to'laqonli timsolni topadi. Kompozitor lirik-falsafiy va dramatik sohalarda bir xil darajada muvaffaqiyatli ishlaydi. Birinchi o'n yilligidagi xor ijodi  g'oyalar doirasi va tanlangan janrlari juda keng. Qilingan tajriba xor tarkibiga ham o'z ta'sirini o'tkazmay qolmadi: bular – faqat ayollar tarkibi uchun yozilgan asarlar ("Эстонские акварели", "Пестрые картинки") va erkaklar uchun (Cant-vivat). Ko'pgina asarlar aralash tarkibga mo'ljallangan bo'lib, xor konserti turli xil uslublaridan foydalanishga imkon beradi.

Falikning ijodini tahlil qilar ekanmiz, barcha xor asarlari (Messadan tashqari) jo'rsiz xor uchun yozilganligiga guvoh bo'lamiz.  Bu kompozitorning printsipial estetik munosabati bo'lib, uning fikriga ko'ra, pianino hamrohligida xor ovozi beqarorlik va yolg'on taassurotini yaratadi. Kompozitorning: "men xorni pianino hamrohligida ko'tarmayman, chunki bu butunlay boshqa tabiatga, turli xil tizimga ega bo'lgan ikkita (temperatsiyalangan va temperatsiyalanmagan) vosita" (muallif bilan 2004 yil 20 oktyabrdagi shaxsiy suhbatdan) deb ta'rif berishi yana bir bor xor musiqasi uning ijodida eng katta rol o'ynaganligini isboti bo'la oladi. Asarlarining aksariyati a capella janriga mansubligi, ehtimol, Falikning butun xor ijodiga yaxlitlik va birlikni beradigan muhim birlashtiruvchi omil hisoblanadi.

Kompozitorning "Триптих", "Осенние песни", "Незнакомка" xor miniatyurasi dastlabki xor ijodining eng muhim ahamiyatga ega bo'lgan asarlari qatoriga kiradi. "Триптих" asari birinchi xor tajribasi sifatida - "Осенние песни" turkum dramaturgiyasi sifati bilan uning boshqa asarlaridan ajralib turadi. Tinglovchilarning doimiy muhabbatiga sazovor bo'lgan "Незнакомка" kompozitorning she'r bilan ishlashining yorqin namunalaridan birini taqdim etadi.  Natijada shoirning g'oyasidan farqli ravishda kompozitor o'z kontseptsiyasini tuzish fikri paydo bo'ladi. Dastlabki davrning so'nggi asari – "Эстонские акварели"  turkumi xor konsertlarining o'ziga xos yetakchi asarlaridan biri hisoblanadi.

Birinchi xor ijodining o'n yilligi opuslarini o'ziga xos laboratoriya, keyinchalik ishlab chiqiladigan ijod motivlarining paydo bo'lishi deb hisoblash mumkin. Avvalambor, bu folklor yo'nalishi V.Solouxin she'rlariga "Триптих", keyinchalik N.Klyuevning so'zlariga bag'ishlangan "Троицын день" xor kontsertida o'z aksini topgan.

Asarda muhim o'rin egallagan lirik va falsafiy yo'nalishdagi asarlar rus xor klassikasi an'analariga asoslanadi. "Осенние песни", "О, природа!"  xor konsertlarida dramatik keskinlik, falsafiy umumlashtirish, nozik lirika yo 'nalishlari o'ziga xos tarzda ko'rsatilgan

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

bo'lib, bu orqali Falikning xor uslubi evolyutsiyasida eng samarali va ko'p jihatdan ijodining ma'naviy tarmog'i shakllanishini belgilaydi. Dastlabki davr asarlarining badiiy o'ziga xosligi va yorqinligi oldindan mavjud uslub konsert tamoyilidan turli xil foydalanishi haqida fikr yuritishga imkon beradi. Bu keyinchalik yozilgan xor konserti janridagi asarlarda organik davomini topdi.

Falik ijodida konsert janri alohida o'rin tutadi. Uning instrumental konsertlari talabalik yillarida paydo bo'lgan. Shu vaqtda "Organ va torli cholg'ular uchun konsert" (1960), so'ngra ushbu janrda bir qator asarlar yozildi: damli va zarbli cholg'ular uchun konsert – "Скоморохи" (1966), Til Ulenspigel afsonalari asosida "Orkestr uchun konsert" (1967-71), skripka va orkestr uchun kontsert (1971), "Симфонические этюды" orkestr uchun ikkinchi konsert (1977). Aynan shu janr sohasida kompozitor ko'plab ijodiy g'oyalarni to'liq amalga oshirishga, badiiy kashfiyotlar qilishga muvaffaq bo'ldi.

Qirq yil davomida Y. Falikning xor ijodi sezilarli evolyutsiyani boshdan kechirdi. Dastlab ijodining periferik sohasi bo'lgan xor janrlari asta-sekin instrumental janrlar bilan teng mavqega ega bo'ldi. Har bir asarida kompozitorning xor yozuvi tobora takomillashib bordi, uning afzalliklari aniqlandi. Shunday qilib, birinchi o'n yillikning janrlari va she'riy manbalarining xilma-xilligidan so'ng, xor konserti janri yetakchi o'rinni egalladi va adabiy matnlar orasida kumush asr she'riyati bor edi.

Falik xor musiqasi evolyutsiyasining navbatdagi bosqichi diniy qo'shiqlari an'analarini o'rganish orqali uslubning g'oyaviy va musiqiy-ekspressiv tarkibiy qismlarini yangilash edi. Kompozitor pravoslav va katolik janrlarini tobora ko'proq o'zlashtirishi orqali janr spektri asta-sekin kengayib bordi. Natijada, uning partituralaridagi virtuozlik va instrumentalligi darajasi tabiiy ravishda pasayadi, melodik va garmonik til o'zgaradi. Yetuk xor uslubi ko'plab tarkibiy qismlarning muvozanatini birlashtiradi, unda g'oyaning qat'iylik, ravshanligi bilan ajralib turadi.

Yuriy Falikning asarlari zamonaviy xor musiqasining durdonalaridan bo'lib, keyinchalik nafaqat ijrochilik, balki musiqashunoslik qiziqishini uyg'otadi[2].

## ADABIYOTLAR RO'YXATI | СПИСОК ЛИТЕРАТУРЫ | REFERENCES

1. С.И.Хватова. Русский духовный концерт второй половины XX века: автореф. дисс. 2006. 28 с
2. Е.Ручьевская. Юрий Фалик. – Л.: Советский композитор, 1981. – 103 с.
3. В.М.Ким Хоровые концерты a cappella Юрия Фалика на стихи И.Северянина, Б.Пастернака, М.Цветаевой в аспекте тональной драматургии: Монографический очерк.–М.: Издательский дом Академии Естествознания, 2020
4. О.Руднева «Юрий Фалик – виолончелист, композитор, дирижер, педагог».

[2] Тарасова О.В. Жанрово - стилевые доминанты Хорового концерта «Поэзы Игоря Северянина» Ю.Фалика

5. Э.Р.Шихрагимова— Претворение поэзии М. Цветаевой в хоровом концерте «Троицын день» Ю. Фалика // Philharmonica. International Music Journal. – 2022. – № 4. – С. 1 - 9.
6. Г.Григорьева Русская хоровая музыка 1970-80 х годов -М,1991 - С 20
7. О.В.Тарасова «Хоровое творчество Ю.Фалика» 2009.
8. О.В.Тарасова. Жанрово - стилевые доминанты Хорового концерта «Поэзы Игоря Северянина» Ю. Фалика
9. О.В.Стець: "Хоровой концерт второй половины xx - начала xxi века: к вопросу типологии жанра"
10. О.Ванихилин "Юрий Фалик. Концерт для хора a capella «Поэзы Игоря Северянина" 1997 - С 129
11. В.Н.Холопова. Формы музыкальных произведений. Санкт – Петербург 2001
12. Е.Борисова. Хоровое творчество Юрия Фалика. Самара. 2003
13. https://obrazovaka.ru/analiz-stihotvoreniya/pushkin/besy.html
14. www.cellomusic.info
15. www.studwood.net
16. https://poezosfera.ru/analizy-luchshih-stihotvorenij-anny-andreevny-ahmatovoj.html

## MUALLIF HAQIDA MA'LUMOT [ИНФОРМАЦИЯ ОБ АВТОРЕ] [AUTHORS INFO]

✉**Shaxnazarova Barnoxon Abdurahimjonovna**, dotsent [**Шахназарова Барнохон Абдурахимжоновна,** доцент], [**Barnokhon A. Shakhnazarova,** associate professor]; manzil: Toshkent shahar, Shayxontohur tumani, S.Darvoza ko'chasi, 3A/36 [адрес: город Ташкент, Шайхантахурский район, улица С.Дарвоза, 3A/36], [address: Taskent city, Shaykxontohur district, S.Darvoza street, 3A/36]; E-mail: barnosahnazarova@gmail.com

Ilmiy-nazariy va metodik jurnal
Научно-теоретический и методический журнал
Scientific theoretical and methodical journal
INTER EDUCATION & GLOBAL STUDY
ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

Original paper

# MUSIQALI DRAMANING AYRIM MUAMMOLARI




© R.J. Usnatov[1]

[1]O'zbekiston davlat san'at va madaniyat instituti, Toshkent, O'zbekiston

Annotatsiya

**KIRISH**: musiqali teatr san'atida har doim izlanishlar, yangi g'oyalar, ilmiy-ijodiy to'qnashuvlar bo'lib kelgan va davom etmoqda. Demak musiqali teatr aktyorligi san'atining o'ziga xosligi, boshqa san'atlardan farqli jixatlari borasida urganib izlanganlarim borasida mulohozi yuritiladi.

**MAQSAD**: musiqali dramaning ayrim muammolarini tadqiq qilishdan iborat.

**MATERIALLAR VA METODLAR**: musiqali dramaning ayrim muammolari tadqiqoti jarayonida analiz, kreativ yondoshuv, kuzatish kabi metodlaridan foydalanildi va olingan natijalarning samaradorligi pedagogik tajriba sinov jarayonida tasdiqlangan.

**MUHOKAMA VA NATIJALAR**: musiqali drama teatri tarixiga murojaat qiladigan bo'lsak, unda endigina vujudga kelgan va rivojlana boshlagan yillari sahnalashtirilgan asarlarda yorqin poetik matn, go'zal va tez esda qoladigan kuy, lapar va yallalardan foydalanilganligining shohidi bo'lamiz. O'sha davrdagi musiqali drama spektakllari ko'proq doston va boshqa shu kabi poetik xarakterdagi asarlarlarga asoslangan bo'lsa, keyinchalik, ko'proq mehnatni madh etuvchi hamda turmush, oila muammolariga bag'ishlangan asarlap sahnalashtirilgan; keyingi yillarda esa ko'proq hajviy xarakterdagi asarlarga murojaat qilingan. Bunday holni tomoshabinlar orqasidan quvish sifatida ham qabul qilish mumkin.

**XULOSA:** hozirda yangi hayotimizni yorituvchi bugungi kun qahramoni obrazini yaratuvchi, mustaqaqillik g'oyasini tarannum etuvchi asarlarra ehtiyoj nihoyatda katta. Xalqimizning tubdan o'zgarib borayotgan hayoti san'at asarlarida o'z aksini topmasa mantiqqa to'g'ri kelmaydi va teatr o'z vazifasini to'la ado eta olmaydi.

**Kalit so'zlar**: aktyor, obraz, kompozitsiya, sahna, kuylovchi aktyor, rejissyor, dirijyor, pedagog-rejissyor, ritm, temp, dramaturg, pedagog, muallif, bastakor.

**Iqtibos uchun** Usnatov R.J. Musiqali dramaning ayrim muammolari. // Inter education & global study. 2025. №1 B. 518–522.

## НЕКОТОРЫЕ ПРОБЛЕМЫ МУЗЫКАЛЬНОЙ ДРАМЫ

© Р.Ж. Уснатов[1]

[1]Государственного института искусств и культуры Узбекистана, Ташкент, Узбекистан

Аннотация





**ВВЕДЕНИЕ**: в искусстве музыкального театра всегда были и продолжают быть исследования, новые идеи, научные и творческие конфликты. итак, прокомментирую изученное мною об уникальности искусства игры в музыкальном театре, его отличиях от других искусств.

**ЦЕЛЬ**: состоит в исследовании некоторых проблем музыкальной драмы.

Материалы и методы: в процессе исследования отдельных проблем музыкальной драмы были использованы такие методы, как анализ, творческий подход, наблюдение, а эффективность полученных результатов была подтверждена в процессе апробации педагогического опыта.

**ОБСУЖДЕНИЕ И РЕЗУЛЬТАТЫ**: если обратиться к истории музыкально-драматического театра, то мы станем свидетелями того, как в постановках, которые только зарождались и только начинали развиваться, использовался яркий поэтический текст, красивая и быстро запоминающаяся мелодия, лапар и Ялла. Музыкально-драматические спектакли того времени основывались больше на эпосе и других произведениях подобного поэтического характера, а позже ставились произведения, восхваляющие трудолюбие и посвященные проблемам брака и семьи; однако в более поздние годы все чаще обращались к произведениям комического характера. Такой случай также можно рассматривать как погоню за аудиторией.

**ЗАКЛЮЧЕНИЕ**: произведения, воспевающие идею независимости, создающие образ сегодняшнего героя, освещающего нашу новую жизнь в настоящее время, чрезвычайно востребованы. Не имеет смысла, если кардинально меняющаяся жизнь нашего народа не находит отражения в произведениях искусства, и театр не справляется со своей задачей в полной мере.

**Ключевые слова**: актер, образ, композиция, сцена, поющий актер, режиссер, дирижер, педагог-режиссер, ритм, темп, драматург, педагог, автор, композитор.

**Для цитирования**: Уснатов Р.Ж. Некоторые проблемы музыкальной драмы. // Inter education & global study. 2025. №1. С. 518–522.

## SOME PROBLEMS OF MUSICAL DRAMA

© Rashid J. Usnatov[1]✉
[1]Arts and culture of Uzbekistan, Tashkent, Uzbekistan

Annotation

**INTRODUCTION**: there has always been and continues to be research, new ideas, scientific and creative conflicts in the art of musical theater. So, I will comment on what I have learned about the uniqueness of the art of acting in musical theater, its differences from other arts.

**AIM:** to explore some of the problems of musical drama.

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

**MATERIALS AND METHODS**: in the process of researching individual problems of musical drama, methods such as analysis, creativity, and observation were used, and the effectiveness of the results obtained was confirmed in the process of testing pedagogical experience.

**DISCUSSION AND RESULTS**: if we turn to the history of the musical and dramatic theater, we will witness how bright poetic text, beautiful and quickly memorable melody, lapar and Yalla were used in productions that were just emerging and just beginning to develop. Musical and dramatic performances of that time were based more on the epic and other works of a similar poetic nature, and later works were staged praising hard work and devoted to the problems of marriage and family.; However, in later years, they increasingly turned to works of a comic nature. Such a case can also be considered as a pursuit of an audience.

**CONCLUSION**: works celebrating the idea of independence, creating the image of today's hero, illuminating our new life at the present time, are extremely in demand. It makes no sense if the radically changing life of our people is not reflected in the works of art, and the theater does not fully cope with its task.

**Key words**: actor, image, composition, stage, singing actor, director, conductor, teacher-director, rhythm, tempo, playwright, teacher, author, composer.

**For citation**: Rashid J. Usnatov. (2025) ‘Some problems of musical drama’, Inter education & global study, (1), pp. 518–522. (In Uzbek).

**M**usiqali drama san’ati sintetik san’at turi sifatida, bir necha san’at elementlarini (organik ravishda) o‘zida birlashtirishi bilan ham farq qiladi. Bunda uning, jumladan, drama teatriga nisbatan bir tomondan yutug‘i, boshqa tomondan qiyinchiliklari kelib chiqadi. Gap shundaki, agar drama teatri asosan dramaturgga qaram bo‘lsa, musiqali drama teatri ham dramaturg, ham kompozitorga qaram. Boz ustiga ushbu janrdagi teatr uchun yaratilgan asarda ham dramaturgik, ham musiqali material hamma vaqt yetuk bo‘lavermaydi. Asarning dramaturgik qismi yetuk bo‘lsa, musiqiy qismi unday bo‘lmasligi, yoki buning teskarisi bo‘lishi mumkin. Asarning ikki tomoni ham yetuk bo‘lgan taqdirda, u teatr ijodkorlari tomonidan dramaturgik va musiqiy materiallarni ajralmas qismlar sifatida bog‘lay olmasligi, mantiqan yaxlit asar yarata olmasligi mumkin.

Bunday asar katta mahorat va tajriba evaziga yaratilishi mumkin. Bu musiqali drama asarlari ustida ishlash jarayonidagi eng murakkab muammolardan biridir. Asar yaratilishida yaxlitlikka erishish, birinchi navbatda, aktyordan iqtidor, mahorat va o‘ziga xos, sahnaviy ovoz sohibi bo‘lishni talab etadi. Shuning evaziga sahnada ijro etilayotgan ariya va duetlar tasodifona paydo bo‘lmasdan, balki sahnadagi harakatning mantiqiy davomi sifatida yangraydi va asar mohiyati ochib berilishida muhim vosita sifatida xizmat qiladi. To‘g‘ri, hayotda hamma narsa doimo risoladagidek bo‘lavermaydi: ba’zida yaxshi mahoratta ega bo‘lgan aktyor yaxshi ovoz sohibi bo‘la olmasligi, yaxshi ovoz sohibi esa yaxshi aktyor bo‘la olmasligi mumkin.

ISSN 2992-9024 (online)
2025, №1

Musiqali drama san’atining vujudga kelishi masalasi olimlarimiz diqqatini oʻziga tortib kelgan va turli fikrlar vujudga kelishiga sabab boʻlgan. Jumladan, ularning birida e’tibor urf-odat va an’analar ahamiyatiga qaratilsa, boshqasida - Ozarbayjon teatrining ta’siri masalasiga, uchinchisida esa - dostonchilik san’ati ta’siriga qaratiladi. Bunday fikrlarning har biri oʻz oʻrni va ahamiyatiga ega. Muhimi, musiqali drama san’atini vujudga keltirgan barcha vositalar uning mavqei mustahkamlanishi va rivojlantirilishi yoʻlida xizmat qilishi lozim.

Musiqali dramaning bugungi kundagi ahvoli qanday?

Musiqali drama teatrlari sahnalarida oʻtmishda qoʻyilgan asarlarni tiklash jarayonida ijodkorlar ba’zan yangilik kiritaman deb, ushbu janr xususiyatiga toʻgʻri kelmaydigan asarlarga murojaat qilishi, oʻz yoʻlini topa olmagan kishi kabi u yoqqa-bu yoqqa toʻlgʻonishi, hozirgi zamon estradasi, qiziqchiligi va boshqa san’atlarga ergashishi, estrada xonandalariga xos yoʻlda kuylashi (xirgoyi qilish) va qiziqchilik qilishi (ba’zida ijodkorlar oʻz oldilariga qanday yoʻl bilan boʻlsa ham tomoshabinlarni kuldirish maqsadlarini qoʻygandek tuyuladi, bu esa teatr san’ati tomoshasi masxarabozlikk aylanib ketishiga sabab boʻladi) hollarini uchratish mumkin.

Shu va shunga oʻxshash fikr-mulohazalar oʻquvchida: musiqali drama san’atining bugungi kunda keragi bormikan, degan savol tugʻilishiga sabab boʻlishi mumkin. Biroq bunday savolnining oʻzi oʻrinsizdir, chunki musiqali drama asarlarining jamiyatimiz hayotida oʻz oʻrni bor. Uning spektakllarining tomoshabinlarga ta’sir etish imkoniyatlari keng va bajarishi lozim boʻlgan vazifalari talaygina.

Ulardan eng muhim vazifa tomoshabinlarga chuqur ma’naviy ozuqa berish, ongini shakllantirishdan iboratdir. Shu sababdan e’tibor, birinchi navbatda, asar mavzusi va mazmuni, unda ilgari surilayotgan gʻoya masalalariga qaratilishi lozim.

Musiqali drama teatlarida katta ovoz diapozoniga, chiroyli tembrga ega boʻlgan (ayniqsa) erkaklar ovozi kam uchraydi. Shu sababli, ba’zi teaatrlar musiqali dramaning mumtoz asarlari qatoridagi katta spektakllarni sahnaga olib chiqish imkoniga ega boʻla olmaydi.

Hozir ba’zi musiqali drama teatrlarida orkestr oʻrniga oʻzbek xalq cholgʻu ansambllari joʻrnavoz sifatida qoʻllanilmoqdalar. Bu esa musiqali drama xususiyatiga xos boʻlgan orkestr joʻrnavozligini inkor qilish natijasidar. Garmonik fakturaga ega boʻlgan asar koʻp ovozli boʻlib, ovoz boyligini koʻrsatadi, oberton tovushlarni qamrab oladi, xonanda ovozini yanada kuchaytirilishiga xizmat qiladi. Orkestr ijrosidagi asar oʻzining koʻp ovozlik tembrlari, xilma-xilligi va rang-barangligini keltirib chiqaradi. Bu hol esa sahnada mavjud dekoratsiyalar, turfa libos va boshqa shu kabilar bilan uygʻunlikni yaratadi.

Xuddi boshqa san’atlarda boʻlgani kabi musiqali drama teatri asarlaridan chuqur ta’sirlana olishlari uchun tomoshabinlar birinchi galda uning oʻziga xos xususiyatlarini anglay olishlari lozim, aks holda ular asar mohiyatini toʻliq tushuna olmaydilar.

Tomoshabinni oʻz ortidan ergashtirmoqchi boʻlgan teatr toʻlaqonli ijobiy qahramon obrazini yarata olishi lozim. Agar qahramon asarning birinchi koʻrinishidayoq “yaltirab”, oʻzining ijobiy shaxs ekanligini koʻrsatib tursa, spektakl tomoshabinda fikr uygʻota olmasa,

